# KREYÒL

# DIS PA NAN LANG AYISYEN-AN

avèk

Woje E. Saven



epi

Pwofesè Iv J. Jozèf
ki ekri prenmyè
koze-a

# Dis pa nan lang ayisyen-an

avèk

Woje E. Saven

epi

Pwofesè Iv J. Joseph
ki ekri prenmyè koze-a

**Liv-sa-a** se youn nan twa liv Woje E. Saven pibliye sou lang ayisyen-an:

- Prenmyè liv-la rele: ***Haitian-Kreyol in Ten Steps.*** Li ekri pou moun ki konn angle men ki vle aprann lang ayisyen-an. (*Katryèm edisyon revize*)

  1993

  ISBN 0-87047-066-3 Relye
  ISBN 0-87047-067-1 Espiral
  ISBN 0-87047-097-3 Kasèt 1&2

- Dezyèm liv-la rele: ***La langue haïtienne en dis étapes.*** Se pou moun ki konn franse men ki vle aprann lang ayisyen-an.

  1995

  ISBN 0-87047-106-6

- Twazyèm liv-la rele: ***Dis pa nan lang ayisyen-an.*** Se pou moun ki deja pale lang ayisyen-an men ki vle konnen bon jan pou yo ekri-l.

  1997

  ISBN 0-87047-112-0

**Kreyòl: Dis pa nan lang ayisyen-an.**

Depo legal dezyèm trimès 1997
Bibliyotèk Nasyonnal Ayiti: 97 - 04111
Fin enprime nan mwa jen 1997
Enprimri LENATAL
Pòtoprens, Ayiti

GL
CPP



ISBN 0-87047-112-0

**Schenkman Books, Inc.**
**Rochester, Vermont 05767**

*Ochan pou moun-yo ki te fè lang-lan.*

*Ochan pou moun-yo ki kenbe lang-lan.*

*Ochan pou moun-yo ki transmèt lang-lan.*

*Ochan pou moun-yo ki ekri lang-lan.*

*Ochan pou moun-yo ki aprann lang-lan.*

## *MÈSI ANPIL*

*Yon gwo mèsi pou moun-sa-yo ki pran tan-yo pou yo li ak repase liv-sa-a anvan li ale kay enprimè. Se granmèsi konsèy-yo, valè eksperyans-yo ak konnesans-yo nan lang ayisyen-an ki pèmèt liv-sa-a soti sa li ye-a.*

*Moun-sa-yo ki fè revizyon liv-sa-a se:*

- *Pastè Frits FONTIS yon teyolojyen/ sosyològ ki konnen tradisyon pèp afriken ak pèp ayisyen.*
- *Espesyalis nan edikasyon bileng Mod P. FONTIS ki te prenmyè sekretè egzekitif Federasyon lekòl pwotestan ann Ayiti.*
- *Pwofesè Iv J. JOSÈF yon lengwis kap travay sou lang ayisyen-an depi anpil anne.*
- *Espesyalis nan edikasyon bileng Mariklod LAFORÈ ki konnen enpòtans ansèyman pou timoun nan lang yo pale deja.*
- *Pwofesè Maksimilyen LAWÒCH yon kreyolis ki nan depatman literati inivèsite LAVAL, Kànada.*
- *Pwofesè Pradèl PONPILIS yon kreyolis poto mitan lang ayisyen-an kap fè rechèch sou lang kreyòl-yo depi 50 anne.*
- *Sikològ Joàna TIPINAWA kap travay avèk timoun ayisyen nan lekòl piblik Brawad nan Florid.*
- *Antwopològ Dreksèl G. WOUDSONN yon pwofesè nan inivèsite Arizonna kap etidye langaj ak levasyon ayisyen depi plizyè anne.*

*Chapo ba pou tout moun-sa-yo ki rekonnèt valè lang ayisyen-an ak enpòtans-li nan edikasyon ak nan devlopman ekonomik, sosyal e politik pèp ayisyen-an.*

***Mèsi anpil, anpil!***
*W.E.S.*
*15 avril 1997*

# Sa ki nan liv-sa-a

## *Kreyòl!*

***Kreyòl pale, kreyòl konprann!***

*Mwen pa bezwen pèsonn pou pran defans-mwen.*
*Depi yo vle sèvi avè-m, ya konnen sa m ka bay,*
*ma met deyò sa ki nan kòf-mwen.*
*Se la mwen sere tout sekrè sèt milyon moun kap debat*
*ak lavi-a, fanm kou gason,*
*moun lavil kou moun andeyò.*
*Mande-yo nan ki lang yo reve, ya di-ou!*

---

*Plis ou bat tanbou-a, plis li bay bon son.*
*Plis tanbouyè-a bat tanbou plis lap gen ladrès*
*pou fè tanbou pale.*

*Konsa tou, tankou tout lòt sè-m ak frè-m-yo, ki vle di:*
*lòt lang-yo,*
*plis yo sèvi avè-m, plis map bay rannman.*
*Rive jodi-a, se pa de fèy papye moun ki renmen-m-yo*
*pa gen tan kouvri ak bèl koze ki*
*sòti nan makout-mwen.*
*Men sa se twòkèt-la. Chay-la dèyè.*
*Talè konsa, pawòl-la pral chanje. Yo pral di:*

***Kreyòl pale, kreyòl ekri.***
***Kreyòl li, kreyòl konprann.***

*R.D.*

---

*Pawòl-sa-yo soti nan "FAYO, 3333 Pwovèb an kreyòl ayisyen".*

**Se yon gran plezi pou mwen wete chapo** devan kokennchenn jefò ayisyen natif natal Woje Saven fè pou li mete lang ayisyen-an pi wo epi pou li bay anpil moun ki enterese ak lang-lan yon bon kalite zouti pou yo kapab sèvi. Mwen kwè tout moun ki bay fòs konnesans-yo pou pèmèt lang ayisyen-an pran jarèt, yo merite konpliman ak respè tout lòt moun ki vle wè pèp ayisyen-an vanse

Nap viv nan yon moman kote tout pwogrè, kit se pwogrè yon moun, kit se pwogrè yon gwoup moun osinon yon peyi, tout pwogrè chita sou bon jan kominikasyon. Men kominikasyon tout bon vre-a se nan lang manman yon moun li kòmanse. Dapre anpil rechèch ki fèt sou keksyon lang ak jan moun aprann, anpil save sètifye se nan lang pa-yo moun aprann pi byen.

Se pa yon pawòl anlè anlè men se yon verite ki chita sou prèv lasyans: moun aprann pi byen nan lang pa -yo, lang manman-yo. Lè moun konn lang pa-yo byen, lè yo pran labitid reflechi, brase lide, òganize lide-yo nan lang pa-yo, sa pèmèt-yo devlope mwayen ak bon zouti pou yo konprann ak pou yo fè lòt moun konprann sa ki nan panse-yo.

Men gen yon lòt verite tou, kote anpil moun ki konn li ak ekri, anpil moun ki gen gwo konnesans, yo pa konn ekri pwòp lang pa-yo e yo konn mele tout bon, lè pou yo sèvi ak lang manman-yo nan donmèn metye oubyen pwofesyon.

Fòk nou kapab mete travay sa-a ki rele " DIS PA NAN LANG AYISYEN-AN " nan kontèks-li, kote gen anpil pwogrè ki fèt nan jan yo konsidere lang kreyòl-la. Depi plis pase senkant lanne gen anpil brase lide ki fèt sou lang kreyòl e gen anpil liv ki sòti pou defann jan pou yo ta sèvi ak lang-lan san yo pa ba-li baboukèt. Sa ki enpòtan se mete lang-lan nan bon sitiyasyon oswa nan kondisyon pou li ranpli wòl-li.

Jodi-a lide tankou kreyòl pa lang, kreyòl pa gen gramè, pa sou moun ankò. Men fòk se pa nan bouch sèlman kreyòl dwe pote non lang ofisyèl. Sa vle di gen yon travay serye ki pou fèt pou bay lang-lan jarèt, sèvi ak li, fè li vin yon zouti pi file pou kanpe lide. Se moun kap ekri liv, se lengwis, se jounalis, elatriye, ki pou ede fè travay sa-a.

Nou kapab di sitiyasyon-an chanje anpil nan lekòl-yo tou pandan detwa lanne ki sòt pase-la-yo. Mete kreyòl-la lekòl gen yon pakèt enpòtans nan pedagoji ak nan devlopman ledikasyon ki chita sou bon jan konprann nan peyi-a. Men fòk pa gen demagoji ladann e fòk gen bon jan fòmasyon nan lang kreyòl -la ni pou moun kap fòme pwofesè-yo ni pou pwofesè-yo tou.

Nou di ayibobo pou travay sa-a Woje Saven mete kanpe, nou di konpliman pou bèl jefò ayisyen sa-a fè pou li pote kole ak lòt moun kap travay pou devlopman lang-lan. Gen anpil moun ki kapab pa dakò ak detwa bagay nan liv-la, men sa va fè refleksyon sou lang-lan pouse pi lwen. Pa gen travay serye kou li serye ki san fòt. Sa ki enpòtan fòk jefò-a pèmèt lide-yo vanse pi devan.

*Prenmyè Koze*

Sa ki enpòtan ankò se non liv-la, tit liv-la. Moun ki ekri liv-la envite ou fè yon deplasman, yon ti vwayaj avèk li nan lang-lan, li mande ou akonpaye li pou nou fè "DIS PA NAN LANG AYISYEN-AN". Mwen pa kwè li gen pretansyon se li sèl ki konn wout-la, li senpman sèvi ak sa ou konnen deja, pou li ale nan sa ou kapab aprann fasil "pazapa"

Premye pa-a, se yon rale sou istwa lang ayisyen-an; dezyèm pa-a se prezantasyon sistèm son lang nan; twazyèm pa-a, se sistèm son ak alfabèt lang ayisyen-an; katriyèm pa-a, se divès kalite fraz. Sòti nan senkyèm pa-a rive nan dizyèm pa-a, liv-la pale sou keksyon gramè tankou : non, detèminan, adjektif, vèb ak mo vokabilè. Nan dènye pati liv-la, gen sa nou rele "Nòt an plis" kote kèk istwa, blag ak chante fè liv-la fini nan kè kontan.

Yo di chita pa bay, men pale anpil pa fè gwo benefis tou, annou fè premye pa nan lang ayisyen-an ak Woje, mwen sèten nou pap regrèt.

Pwofesè Iv J. Jozèf
Lengwis

*Bonjou tout moun alawonnbadè!*

*Nou tout ansanm annou chache konnen*

*plis nou kapab sou lang ayisyen-an.*

***Dis pa nan lang ayisyen-an*** se yon gramè ki ekri espesyalman pou ede pwofesè ki pale lang ayisyen-an bay timoun ayisyen-yo bon enstriksyon nan lang manman-yo. Liv-sa-a ka sèvi tou pou ede moun ki pale lang ayisyen-an aprann ekri lang-lan kòrèkteman.

Lang ayisyen-an se youn nan lang yo rele kreyòl paske li te fèt ant sèzyèm ak diznevyèm syèk nan youn nan zile-yo kote blan ki te soti nan kontinan Ewòp te tabli koloni-yo. Nan tan-sa-a kreyòl se non yo te bay ni moun ni bèt ni plant nenpòt bagay depi yo te fèt nan youn nan koloni-yo.

Jounen jodi-a nan pwen rezon pou yo kontinye rele kreyòl lang ki te fèt nan zile koloni-yo. Nan tout peyi ki gen yon lang natif natal, pi souvan yo bay lang-lan menm non ak non pèp ki pale-li-a. Se konsa yo di franse pale franse, espayòl pale espayòl, italyen pale italyen, pòtige pale pòtige malgre tout lang-sa-yo soti nan menm lang laten-an. Se menm rezon ki fè nou dwe di ayisyen pale ayisyen menm jan yo di seselwa pale seselwa, morisyen pale morisyen.

Pwofesè ayisyen-yo dwe fè timoun ayisyen-yo konnen avantaj ki genyen nan aprann li ak ekri nan lang yo pale. Manman ak papa ayisyen-yo dwe rekonnèt tou kouman pitit-yo kapab aprann epi konprann pi byen lè yo jwenn enstriksyon nan lang yo pale deja. Lè timoun-yo vin konn li ak ekri epi kalkile nan lang-yo, lè yo fin konprann alantou kote yap viv epi yo kòmanse konprann syans natirèl, yo va pare pou yo aprann lòt lang epi fè lòt etid pi vit, pi byen.

Se nan lang manman-yo timoun resevwa bon levasyon. Se ladann yo aprann tradisyon ak relijyon epi istwa lafanmi ak istwa peyi-yo pi byen. Se avèk li tou yo konprann ki moun yo ye epi ki sa yo dwe fè pita pou ede lafanmi-yo, kominote-yo ak peyi-yo vin miyò.

Depi nan tan koloni franse ki te rele Sendomeng, yo te seye mete sou papye lang tout pèp-la te pale. Se konsa nan lanne 1793 konmisè Sontonnaks te pibliye nan lang pèp-la yon papye yo te rele pwoklamasyon kote li te deklare Libète Jeneral pou tout esklav nan Sendomeng. Se te petèt prenmyè fwa yo te rekonnèt valè lang *pèp san soulye-a* ki ta pral pran endepandans-li prenmyè janvye 1804, onzan pita.

Malerèzman prenmyè aksyon-sa-a ki te rekonnèt idantite pèp-la nan lang li pale pa te jwenn okenn bourad menm apre endepandans Ayiti. Okontrè pandan kèk san trannsizan save ayisyen-yo diskite sou valè lang nasyonnal-la, sou jan li fòme, sou jan pou yo ekri-l. Epitou yo pèdi anpil tan pou deside si yo ka sèvi avèk lang-lan pou enstriksyon nan tout lekòl.

Poutan an 1898, yon ekriven ayisyen ki te rele Jòj Silven te deklare: *"Jou yo va ekri ase bon liv nan lang kreyòl-la li va rantre nan lekòl andeyò tankou nan lekòl lavil. Lè-sa-a pwoblèm ansèyman primè ap preske rezoud."* Se li-menm ki an 1901 te pran modèl sou fab ekriven franse Lafontèn pou li te pibliye nan lang ayisyen-an yon liv kont li te rele *Cric? Crac!*

Rive 1922 yon pastè legliz Batis ki te rele Eli Mak rive fè yon tradiksyon Evanjil selon Sen Jan nan lang ayisyen tou. Se te petèt prenmyè fwa yo te mete pawòl Nouvo Testaman-an nan lang tout pèp ayisyen-an te ka konprann.

Pita, Kristyan Bolye te prepare yon metòd pou montre li ak ekri nan lang ayisyen-an. Men li twouve mouri alantou anne 1940 anvan li te gen chans pibliye metòd-li-a. Enpe apre epòk-sa-a yo kòmanse demele yon jan pou yo ekri lang ayisyen-an. Se konsa yon pastè nan Legliz Metodis Pòtoprens ki te rele Òmonn Makonnèl mande zanmi-li Frank Lobak ki te li-menm yon save ameriken nan lang ak edikasyon pou li vin ede-l prepare yon fason pou yo ekri lang ayisyen-an selon prensip Alfabèt Fonnetik Entènasyonnal. Lè-sa-a te gen 53 lòt peyi ki te ekri lang-yo dapre menm prensip-la.

Bò 1950 konsa, de ayisyen ki te rele Chal Fènan Preswa ak Lelyo Foblas te pwopoze kèk chanjman nan fason Makonnèl ak Lobak te vin ekri lang-lan. Chanjman-yo te enteresan men yo te fèt sitou pou ede ayisyen ki fin konn li ak ekri nan lang-yo aprann lang franse. Pandan plis pase 25 anne yo te ekri lang ayisyen-an nan òtograf Preswa/Foblas-la. Se òtograf-sa-a ki sèvi nan liv kantik yo epitou nan *Bib la, Paròl Bondié an ayisyin* ki te parèt an 1985.

Rive jounen jodi-a tout moun kap ekri nan lang ayisyen-an dwe konnen se yon Lwa 28 septanm 1979 ki te otorize Depatman Edikasyon Nasyonal ekri regleman òtograf ofisyèl lang ayisyen-an. Se regleman-sa-yo depatman-an pibliye 31 janvye 1980.

Men anvan Depatman Edikasyon Nasyonnal-la te pibliye papye-li-a, òtograf ofisyèl-la te deja jwenn dizon GREKA (Gwoup Rechèch pou Etidye Kreyòl Ayisyen) ak IPN (Enstiti Pedagojik Nasyonnal) epi Komite Etid ak Rechèch nan Depatman Edikasyon Nasyonnal.

Òtograf sila-a se rezilta plizyè anne etid ak rechèch epi tèt ansanm plizyè edikatè, save nan keksyon lang ak lòt espesyalis ayisyen ak etranje te fè, sitou espesyalis nan inivèsite Dekat nan Pari ki te vin fè rechèch sou lang ayisyen-an anvan yo te bay konsèy sou jan yo te dwe ekri lang-lan. Se espesyalis-sa-yo tou ki te pibliye yon *Ti Diksyonnè Kreyòl/Franse* depi anne 1976.

Moun ki prepare òtograf ofisyèl-la pran sa yo kwè ki te bon nan travay ki te fèt deja epi yo te rajoute pa-yo. Konsa òtograf ofisyèl-la kenbe pi fò nan òtograf Preswa/Foblas-la avèk prensip fonnetik-la tou ki te fondman metòd Makonnèl/Lobak-la. Prensip-sa-a di: *Yon siy pou yon sèl son epi menm siy-nan pou menm son-an.*

Depi òtograf-la pibliye, edikatè ak save nan lang ann Ayiti, Etazini, Kanada ak Ewòp ekri anpil sou regleman ak prensip gramè lang ayisyen-an. Men kòm sèten te ekri nan lang angle epi lòt te ekri swa nan lang franse swa nan lang ayisyen, li te nesesè pou yon moun te mete tout bon ransèyman-yo yon jan senp pou pèmèt pi fò moun konprann-yo pi fasil. Se konsa *Dis pa nan lang ayisyen-an* ekri.

Liv-la gen dis pati ladann ki rele dis pa. Li kòmanse avèk yon definisyon lang ayisyen-an pou li fini avèk divès kote mo nan lang-lan soti. Lan mitan prenmyè ak dizyèm pa-yo liv-la esplike prensip ak regleman gramè lang-lan. Tout esplikasyon-sa-yo te sèvi kòm leson nan klas pandan kèk anne anvan liv-sa-a te soti. Men se sitou granmèsi travay plizyè espesyalis ki gen non pi fò ladan-yo nan lis-sa-a:

**Dejan, Iv** , *ann aprann òtograf kreyòl la,* K.A.P.A.B., New York, 1986.

**Lafayette, R.C. & Zephir, Flore,** *An Introduction to Haitian Creole via Total Physical Response* (Grammar Section), Indiana University Creole Institute, Bloomington, 1984.

**Pompilus, Pradel** , *Manuel d'Initiation à l'Etude du Créole,*Impressions Magiques, Haïti 1983.

**Pressoir, C.-F.** , *Débats sur le Créole et le Folklore,* Imprimerie de l'Etat, 1947.

**Roro, Gilda L.,** *Haitian Creole: A Primer,* ERIC, 1985.

**Valdman, Albert,** *ann pale kreyòl,* Indiana University Creole Institute, 1988.

**Vernet, Pierre** *Techniques d'Ecriture du Créole Haïtien,* Imprimerie "Le Natal", Haïti.

Chapo ba pou Iv Dejan, R. C. Lafayèt ak Flò Zefi, Pradèl Ponpilis, Chal Fènan Preswa, Jilda L. Roro, Albè Valman ak Pyè Vènè. Yo pami plizyè lòt ki bay nan liv-yo ransèyman ki ede lòt moun konprann ki jan òtograf lang-lan fè chemen-li epi konprann sitou enpòtans òtograf ofisyèl-la genyen nan enstriksyon pèp ayisyen-an ak devlopman peyi Ayiti. Se pou sa tout ayisyen letre dwe rekonnèt nesesite pou yo konn li ak ekri lang ayisyen-an kòrèkteman.

Men li enpòtan anpil pou tout moun kap aprann li ak ekri lang ayisyen-an sonje lang-lan chita sou 4 prensip fondalnatal ak 10 manman son ki vwayèl nan lang-lan Nan lang ayisyen-an chak vwayèl se son yon silab.

Nan alfabèt ofisyèl-la genyen yon onzyèm vwayèl oun. Se yon siy ki reprezante yon son ki fòme avèk vwayèl ou epi konsòn n apre-li. Kòm oun pa reprezante yon manman son, siy oun pa rantre nan liv-sa-a avèk lòt vwayèl-yo nan alfabèt-la. Se konsa tou siy ng pa rantre nan liv-sa-a. Yo toujou ka kole n ak g ansanm nenpòt lè sa nesesè.

Papye Depatman Edikasyon Nasyonnal-la di yon apostròf ka sèvi apre siy kout yon pwonon sijè. Men apostwòf-la pa nesesè paske yon pwonon kout sèvi tankou yon mo endepandan. Yon espas ant yon pwonon kout ak vèb ki vin apre-li-a ase. Se poutèt sa apostwòf-la pa rantre nan liv-sa-a non plis.

Okontrè liv-sa-a mande pou yo sèvi avèk tirè papye Depatman Edikasyon Nasyonnal rekòmande. Tirè-sa-a sèvi pou mete ansanm 1) yon vèb ak pwonon konpleman-li 2) yon non ak atik defini-li 3) yon non ak yon adjektif posesif 4) yon non ak yon pwonon demonstratif. Anpil moun rekonnèt ti tirè-a fè lekti lang ayisyen vin pi fasil.

Nan lang ayisyen-an gendelè yo kole plizyè mo ansanm pou fè yon sèl. Sa rive sitou avèk mo ki pa fè sans nan lang-lan pou kont-yo oswa ki pa rekonnèt nan lang-lan tankou prepozisyon a ak de. Se konsa tou, mo franse ki rantre nan lang-lan avèk atik-yo rete kole ak yo.

Gen moun ki kwè yo dwe ekri mo etranje ki rantre nan lang-lan selon òtograf mo-a nan lang etranje-a. Men pwofesè Pyè Vènè reponn: *"Yon lang pa ekri selon lang ki rantre nan fòmasyon-li e ki kapab kontinye fè-li pi bèl men selon reyalite regleman pa-li ."*

Lang ayisyen-an pa gen limit ni lan pale ni lan ekri. Moun ka di epi ekri sa yo pito sou nenpòt keksyon. Men lè sa nesesè, lang ayisyen-an prete nan lòt lang mo ak espresyon li bezwen pou li kominike pi byen. Se menm bagay ki rive nan tout lòt lang.

Jounen jodi-a gen plis moun ki pale epi ki ekri pawòl save nan lang ayisyen-an. Moun ki maton nan afè lang twouve lang ayisyen-an byen balanse, senp, lojik epi li gen fraz ki trase pòtre pou fè pawòli tounen limyè konprann. Nan plizyè tèt ansanm kote entelektyèl pran pale sou edikasyon ak medsin, sou ekonomi ak politik se lang ayisyen-an ki sèvi san pwoblèm.

Depi nan tan koloni Sendomeng, lang-lan te toujou sèvi pou di lide pèp-la, pou chante sa li vle, sa li renmen, sa li santi, kit ak kè kontan kit ak kè byen lou. Tou sa te pale depi grangrann jouk pitit pitit nan yon fason Pyè Banbou rele *oraliti* paske yo te transmèt bouch an bouch sèlman, anne apre anne.

Men alòske ayisyen pa ranmase istwa, kont ak chante ki koule desann larivyè tan pase nan peyi Ayiti, etranje kap fè rechèch vin tanzantan pran epi mete

sou machin anrejistrèz-yo tout bon pawòl yo ka jwenn. Lè yo tounen nan peyi-yo yo sèvi ak sa yo te pran pou fè kasèt ak bèl liv nan lang pa-yo.

Rive jounen jodi-a li lè li tan pou pwofesè ak save ayisyen-yo pran pwonmennen ak machin anrejistrèz pa-yo toupatou nan peyi Ayiti pou yo ranmase bèl istwa, bèl kont ak bèl chante granmoun-yo nan peyi andeyò sonje toujou. Se pou yo fè kasèt ak bèl liv pou timoun, jodi-a kou demen, ka sonje tou. Bèl efò "Boukan" ak "Bon Nouvèl" epi de twa ekriven okazyonnèl fè pafwa pa kont. Nou bezwen plis toujou.

***Dis pa nan lang ayisyen-an*** fèt pou ede ayisyen ki vle ekri kòrèkteman lang yo pale-a. Lè yo vin konn li ak ekri lang-yo byen, ayisyen-yo, pi souvan, vin enterese aprann plis sou istwa peyi Ayiti epitou konnen plis sou tradisyon, kwayans ak fòklò pèp andeyò-a.

Yo vin konprann pi byen ki sa ayisyen ye, ki moun yo ye, ki kote yo soti, ki kote yo ka rive paske nan dyakout zansèt-yo gen souvni prenmyè abitan nan zile-a, eritaj divès pèp afriken-yo ak enpe nan tradisyon franse-yo. Lè ayisyen va mete tèt-yo ansanm pou apresye gwo valè levasyon ponmen-sa-a, lè yo va aprann sèvi avèk li kòmilfo yo va kòmanse reyalize gran lespwa pou Ayiti cheri.

20 desanm 1996
Woje E. Saven

**Lang ayisyen-an** se youn nan lang kreyòl-yo.(1) Li se yon lang endepandan ki ekri jan yo pale-li men dapre regleman gramè pa-li. Li chita sou vokabilè (2) lang franse, depi nan sèzyèm syèk (3) rive nan dizwityèm syèk, ak sou prensip gramè (4) lang ki pale nan peyi lwès Afrik-yo.(5) Li se yon lang nasyonnal tout ayisyen ak pi fò etranje kap viv ann Ayiti pale. Youn nan de lang ofisyèl peyi-a genyen avèk franse se lang Ayisyen-yo ki fèt oswa kap viv nan peyi etranje pran plezi pale. Nan tan jodi-a bon kantite natif natal pito rele lang-yo **ayisyen.**

***Nòt an plis*** ----------------------------------------------------------------

*1. **Kreyòl** pa yon non espesyal pou lang ayisyen-an. Yo te rele kreyòl tout moun, tout zannimo, tout plant, tout lang, tout bagay ki te fèt sitou nan zile kote sèten peyi Ewòp te tabli kolonni sou do esklav yo te voye chèche ann Afrik. Jounen jodi-a yo nonmen senk gwoup lang kreyòl ki sèvi nan jan pa yo ak mo angle, espayòl, franse, olandè, pòtige.*

*2. **Vokabilè** se tout mo yo itilize nan yon lang. Pèsonn pa konnen tout mo nan yon lang. Yo di lang ayisyen ta ka gen 20.000 mo konsa. Pi fò ladan-yo soti nan lang franse. Plis yo va sèvi ak lang ayisyen-an pou pale sou divès keksyon save plis li va grandi. Tout lang prete mo nan men lòt lang. Yo fè mo pa-yo tou lè yo dwe pale sou keksyon ki nouvo pou yo.*

*3. **Syèk** vle di santan egal 100 anne. Sèzyèm rive dizwityèm syèk vle di anne 1500-yo rive anne 1700-yo. Lan anne 2004 ki va nan kòmansman venteennyèm syèk endepandans Ayiti ap gen desanzan egal 200 anne.*

*4. **Gramè** se tout prensp ki tabli jan yo dwe pale ak ekri yon lang. Chak lang gen gramè pa-li. Se gramè lang ayisyen-an ki fè li se yon lang kòrèk ki pa ni plis ni mwens pase okenn lòt lang.*

*5. **Lwès Afrik** se zòn kote pi fò esklav nan Sendomeng te sòti. Kòm yo pa te pale menm lang yo makonnen mo franse jan yo tetande-yo ak langaj pa-yo pou yo fòje yon lang nouvo.*

# Dezyèm Pa

Prensip fondalnatal
ak manman son-yo
vwayèl ak demi vwayèl-yo

---

## Lang ayisyen-an chita sou 4 prensip fondalnatal ak 10 manman son ki sòti nan 7 vwayèl bouch ak 3 vwayèl nen

---

A. Kat prensip fondalnatal-yo se:

1. Yon siy pou chak son

2. Menm siy-nan pou menm son-an

3. Nanpwen lèt ki bèbè

4. Chak lèt rete nan wòl-li

***Nòt an plis*** ---

*1. **Yon siy** kapab yon lèt **(a)**, de lèt **(on)**, twa lèt **(jan)** oswa kat lèt **(dwèt)**. Chak siy gen son pa li e son-sa-a dwe reprezante avèk menm siy-nan tout tan..*

*2. **Lèt bèbè** vle di lèt ki ekri men ki pa sèvi. Nan lang ayisyen-an depi yon lèt pap sèvi yo pa dwe ekri-li. Tout lèt ekri dwe pwononse.*

*3. **Wòl chak lèt** se toujou sèvi menm jan. Okenn lèt pa ka sèvi plis pase yon sèl jan.*

*4. **Tout moun** ki vle konprann byen jan yo ekri lang ayisyen-an dwe toujou sonje kat prensip-yo ki fè fondasyon lang-lan.*

B. Dis manman son-yo ki vwayèl-yo tou se:

a an e è en i o ò on ou

---

- Sèt vwayèl bouch-yo se **a e è i o ò ou**
  Nou jwenn yo nan mo tankou: papa bebe bèbè diri bobo bòzò moumou

- Twa vwayèl nen-yo se **an en on**
  Nou jwenn-yo nan mo tankou:
  manman benyen bonbon

Nou dwe toujou sonje **an en on ou** ki fèt ak de lèt chak toujou reprezante yon sèl siy, yon sèl son ak yon sèl vwayèl chak. Se pou sa nou dwe ekri:

anne men pa ane
ennève men pa enève
onnè men pa onè

***Nòt an plis*** ---

1. ***Nou dwe sonje tou*** *lèt ki fin sèvi pou fè yon son pa ka sèvi pou fè yon lòt son kole nan menm mo-a. Chak vwayèl gen son pa-li epi se vwayèl-yo ki mete son nan tout silab-yo.*

2. ***Yon silab*** *se yon son ki fòme lè yon vwayèl asosye avèk youn oswa plizyè konsòn. Men yon vwayèl sèl ka fè yon silab tou: akasan okazyon eveye antrede envante initil onnè*

3. ***Yon vwayèl*** *se yon siy ki chante avèk yon lèt oswa de lèt. Li bay yon son pou chak silab.*

4. ***Yon konsòn*** *se yon lèt ki fè bwi sèlman, sitou nan lang ayisyen-an. Li dwe asosye avèk yon vwayèl pou li bay son. Gen mo kote de oswa twa konsòn kole ansanm anvan yo asosye avèk yon vwayèl pou fè yon silab.*

CH. Twa demi vwayèl yo se:

**ui** **w** *(rele-li we)* **y** *(rele-li ye)*

Nou jwenn **ui** nan langaj moun ki pale franse epitou moun ki viv nan rejyon nò peyi Ayiti. Nan rès peyi-a se **w** ki sèvi nan plas **ui**. Se konsa moun nan nò di:

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| | uit | luil | zuit | kui | zegui |
| Lòt kote di: | wit | lwil | zwit | kwi | zegwi |

**w** *(we)* se yon demi vwayèl nou jwenn

swa devan yon vwayèl: wete won
swa apre yon vwayèl: pawas towo
swa apre yon konsòn: bwa zwazo gwayav

Nou pap janm jwenn **w** apre lèt **r**.

**y** *(ye)* se yon demi vwayèl nou jwenn

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| swa devan yon vwayèl: | ya | ye | yo | |
| swa apre yon vwayèl: | kaye | anyen | | |
| swa apre yon konsòn: | mye | byen | dyab | fyèl |
| | lyon | pye | syèl | enkyè |

Nou pap janm jwenn-li apre lèt j.

***Nòt an plis*** ----------------------------------------------------------------

***Lang ayisyen-an*** *sèvi avèk yon sèl aksan ( ` ) yo rele aksan grav oswa aksan fòs. Aksan-sa-a louvri son vwayèl* ***a e o*** *ki vini* ***à è ò*** *tankou nan:*

*Àn pàn àne kànaval ògànizasyon*
*jèn sèn bòn sènen sònèt*

Ann aprann sèvi ak dis manman son vwayèl-yo:

1. **(a)** Marya ap travay kay Fafa.
2. **(an)** Manman Jan vann bannann.
3. **(e)** Dede sere ze fele
4. **(è)** Frè Pyè wè zèv Pè Jèvè fè.
5. **(en)** Nennenn renmen benyen chen.
6. **(i)** Piki ti pis pi di.
7. **(o)** Lobo gwo Djo lolo Nono.
8. **(ò)** Chòtchòt vòlò lòt bò dòk.
9. **(on)** Monnonk Sonson konn bon djondjon
10. **(ou)** Joujou fou pou doukounou.

*Ekri yon lide avèk chak vwayèl:*

1. *(a)* ______________________________

2. *(an)* ______________________________

3. *(e)* ______________________________

4. *(è)* ______________________________

5. *(en)* ______________________________

6. *(i)* ______________________________

7. *(o)* ______________________________

8. *(ò)* ______________________________

9. *(on)* ______________________________

10. *(ou)* ______________________________

A. Nan Lang Ayisyen-an gen disèt konsòn:

---

**b ch d f g h j k l m n p r s t v z**

---

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| **b** | tankou nan | bliye | tablo | babye | koub |
| **ch*** | tankou nan | chat | chen | chèche | match |
| **d** | tankou nan | dlo | dòmi | rezoud | kodenn |
| **f** | tankou nan | alfò | defo | feneyan | paragraf |
| **g *** | tankou nan | dwòg | gagot | gason | genyen |
| **h *** | tankou nan | had | hòtè | hele | hadi |
| **j** | tankou nan | jij | janvye | vwayaj | jenjanm |
| **k *** | tankou nan | kola | klòch | kaliko | makak |
| **l** | tankou nan | lizaj | limyè | alemye | chandèl |
| **m*** | tankou nan | fanm | kalmi | krèm | malanga |
| **n *** | tankou nan | nat | neve | machin | bannann |
| **p** | tankou nan | pwòp | papye | poupe | pandye |
| **r *** | tankou nan | rèl | grimo | graton | rankontre |
| **s *** | tankou nan | serye | dosye | sosyal | egzèsis |
| **t *** | tankou nan | tèt | tate | patat | teyat |
| **v** | tankou nan | vire | vèvè | vivan | vwazen |
| **z** | tankou nan | gaz | zewo | awozwa | zantray |

***Nòt an plis*** ---

*1. Gen nèf konsòn ki gen bò tèt-yo yon ti zetwal yo rele asterisk (*). Konsòn-sa-yo espesyal. Men uit lòt konsòn-yo byen senp.*

*2. Konsòn pa gen okenn enfliyans sou vwayèl. Se toujou menm konsòn-yo ki asosye ak menm vwayèl-yo pou fòme menm silab-yo.*

*3. Chak silab reprezante son yon sèl vwayèl kèlkeswa konsòn ki lan silab-la. Chak silab rete pou kont-li. Li pa rakòde ak okenn lòt.*

B. Nèf konsòn-yo ki espesyal se:

---

**ch g h k m n r s t**

---

**ch** se yon sèl konsòn nan mo tankou:
chat chen chou cheri chich chèch chik

**g** toujou sonnen nan gòj tankou nan: gaga gason gagòt magouy mango dwòg gen geri gita gra

**h** se yon konsòn ki pa sèvi anpil. Nou jwenn-ni sitou nan pale moun ki rete bò Okay nan sid Ayiti. Yo di: *had* pito pase rad, *hadi* pito pase radi *hoholi* pito pase wowoli, *hele* pito pase rele, *hòtè* pito pase wòtè

**k** se li-menm sèl ki sèvi pou fè silab-sa-yo:
ka kan ke kè ken ki ko kò kon kou
ak ank ek èk enk ik ok òk onk ouk

**m** pa ka sèvi nan plas **n** pou bay son vwayèl nen-yo: **an en on**. Se pou sa nou ekri: janm menm bonm

**n** se yon konsòn ki lakòz tout son nen-yo. Lè li devan vwayèl ak demi vwayèl-yo li fè-yo chante lan nen. Lè li dèyè **a e o ou** li fè-yo tounen vwayèl nen **an en on oun.** Men lè li dèyè **à è ò i** li pa chanje son-yo. Se pou sa nou ka ekri: kànaval sènen sònèt machin

**r** pa janm nan bout okenn silab. Se konsa li pa nan mo tankou dola famè diktatè. Li sèvi devan tout vwayèl-yo sòf devan **o ò on ou** kote, gendelè **w** (we) ka pran plas-li. Konsa nou ekri:

Woje wòl won woule
men tou Roje ròl ron roule

**s** se yon konsòn ki pa sifle tankou **z**. Poutèt sa li pa ka sèvi nan plas-li. Lè li devan yon lòt konsòn nan kòmansman yon mo li ekri **es** ou **ès** tankou nan: eskòpyon espesyal espò èstop estrateji

**t** pa janm kapab sèvi nan plas **s**. Se poutèt sa nou ekri: atansyon entèvansyon enstitisyon petisyon

---

Ch. Alfabèt lang ayisyen-an se:

| | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| **a** | **an** | b | ch | d | **e** | **è** | **en** | f | g |
| h | **i** | j | k | l | m | n | **o** | **ò** | **on** |
| **ou** | p | r | s | t | **ui** | v | w | y | z |

---

***Nòt an plis***

*1. Nan alphabèt lang ayisyen-an pa gen vwayèl* ***u*** *men* ***ui****, pa gen konsòn* ***c*** *men* ***ch****, pa gen konsòn* ***q*** *ak* ***x****.*

*2. Tout son* ***u*** *nan lang franse vin* ***i*** *epi tout son* ***eu*** *vin* ***e*** *oswa* ***è***

*3. Tout son* ***oi*** *nan lang franse vin* ***wè*** *sitou lè li gen* ***le*** *oswa* ***r*** *oswa* ***re*** *apre li tankou* ***toile, voile, croire, boire, soir, noir*** *ki vini nan lang ayisyen-an:* ***twèl, vwèl, kwè, bwè, aswè, nwè****. Se konsa yo te konn di mo-sa-yo nan sèzyèm ak disetyèm syèk franse*

*4. Jounen jodi-a gen sèten ayisyen ki di* ***twal, vwal, swa, nwa***

D. Konsòn ki mache youn dèyè lòt

Nan lang ayisyen-an gen konsòn ki makonnen tankou marasa de ak marasa twa epi ki asosye avèk sèten vwayèl pou fòme silab espesyal. Gen ka kote konsòn -yo chita devan yon vwayèl pou fè yon silab. Gen lòt ka kote konsòn-yo nan mitan de vwayèl pou fòme de silab ki swiv youn lòt. *(cf. Dejan pp. 26, 27)*

1. Konsòn marasa de ak twa ki fòme yon sèl silab:

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| **bl** | blabla | tablo | blan | bliye | |
| **br** | bra | kabre | kabrit | brid | bri |
| **dl** | dlo | | | | |
| **dj** | djèt | Djo | djòl | djòlè | djak |
| **dr** | dra | drese | drèt | pèdri | dren |
| **fl** | flach | gonfle | flè | flite | flote |
| **fr** | frape | frete | frèt | fritay | fren |
| **gl** | glas | vegle | glise | glann | zenglen |
| **gr** | gra | grèg | gri | grann | |
| **kl** | klas | kle | zeklè | klise | zoklo |
| **kr** | kras | akra | kreson | akrèk | kri |
| **ks** | Maks | faks | rèks | fiks | viks |
| **pl** | plat | platin | souple | pli | lapli |
| **pr** | pratik | prete | prèt | pri | pran |
| **tch** | match | patch | tchatcha | tchòtchòwè | |
| **tr** | traka | trete | trèt | trip | tranpe |
| **vl** | vle | vlen | vlou | | |
| **vr** | vre | louvri | | | |

2. Konsòn marasa de ak twa ki fòme de silab:

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| **dl** | Madlèn | | | |
| **gb** | Legba | | | |
| **gz** | egzanp | egzante | egzije | egzèsis |
| **ks** | vekse | seksyon | eksite | |
| **kt** | lekti | sektanm | | |
| **lb** | albinòs | kalbenday | | |
| **lf** | alfò | kalfou | | |
| **lk** | kalkil | | | |
| **lm** | kalmi | almannak | | |
| **ls** | malswen | | | |
| **lt** | salte | palto | | |
| **pt** | pwòpte | | | |
| **sk** | eskiz | eskandal | pliske | |
| **sl** | Lesli | oslè | | |
| **sm** | batisman | | | |
| **sp** | espwa | espò | espere | |
| **spr** | espri | lespri | | |
| **st** | estati | estènen | festen | |
| **tl** | matla | atlèt | matlòt | |
| **vn** | avni | lavni | | |

***Nòt an plis*** -----------------------------------------------------------

*Nan lang ayisyen-an nanpwen lèt ki bèbè. Tout lèt ki ekri dwe pwononse. Tout lèt ki pa dwe pwononse pa dwe ekri non plis.*

-----------------------------------------------------------------------------------

## Chema pou Revizyon 1

### A. Ansèkle pi bon repons-lan:

1. Nan lang ayisyen-an gen:
   - a. yon lèt pou chak siy
   - b. yon siy pou chak son
   - c. yon lèt pou chak son
   - d. yon siy pou chak lèt

2. Nan lang ayisyen-an gen:
   - a. menm son-an pou menm lèt-la
   - b. menm lèt-la pou menm bwi-a
   - c. menm siy-nan pou menm son-an
   - d. menm bwi-a pou menm lèt-la

3. Nan lang ayisyen-an:
   - a. gen lèt ki pa pale
   - b. nanpwen siy ki pa fè bwi
   - c. nanpwen lèt ki bèbè
   - d. gen siy ki bèbè

4. Nan lang ayisyen-an:
   - a. chak lèt gen son pa-li
   - b. pa gen lèt ki gen yon wòl
   - c. yon lèt ka sèvi pou yon lòt
   - d. chak lèt rete nan wòl-li

### B. Jwenn manman son-yo nan chak mo sa-yo epi ekri siy son-yo:

| labapen | tchòtchòwè | ebete | lougawou | wondonmon |
|---|---|---|---|---|
| ______ | ______ | ______ | ______ | ______ |

| pipirit | flanbwayan | kokobe | bèkèkè | sendenden |
|---|---|---|---|---|
| ______ | ______ | ______ | ______ | ______ |

### Ch. Ekri mo-sa-yo dapre òtograf lang ayisyen-an:

loisir ______________ attestation ______________

capsule ______________ zigzag ______________

mambo ______________ sclérose ______________

fermière ______________ pouvoir ______________

Madeleine______________almanach______________

# KATRIYÈM PA

## Divès kalite fraz ak jan yo ekri-yo

Malgre tout enpòtans dis manman son-yo nan lang ayisyen-an epitou malgre enpòtans jan silab-yo ranje pou yo fòme chak mo, se plis jan mo-yo ranje nan chak fraz, dapre lòd gramè lang-lan tabli, ki fè lang-lan sa li ye, ki pèmèt moun rekonnèt-li.

Nan lang ayisyen-an, chak fraz bati avèk twa eleman: **sijè - vèb - konpleman.** Twa eleman-sa-yo sèvi lan menm lòd-la nan touletwa kategori fraz-yo: 1) kit se lè *paladò*-a, moun kap pale-a, ap bay *antandè*-a, moun kap koute-a, yon enfòmasyon, 2) kit se lè youn ap mande lòt yon ransèyman, 3) kit se lè youn ap pase lòt yon lòd. Men tou kapab gen fraz ki san konpleman, tankou: Tout chen jape/Tout chwal ranni.

Nan gramè yo rele twa kategori fraz-yo:
*deklaratif, entewogatif (keksyon)* ak *enperatif.*

A. Kategori fraz deklaratif
*(bay yon enfòmasyon)*

**1. fòm afimatif:** Jan pran pòtre.
Jina ale lekòl.

**2. fòm negatif:** Jan pa pran pòtre.
Jina pa ale lekòl.

B. Kategori fraz entewogatif
*(mande yon ransèyman oswa poze yon keksyon)*

**1. fòm afimatif:** Èske Jan pran pòtre?
Èske Jina ale lekòl?

**2. fòm negatif:** Èske Jan pa pran pòtre?
Èske Jina pa ale lekòl?

CH. Kategori fraz enperatif
*(pase yon lòd)*

**1. fòm afimatif:** Jan, pran pòtre
Jina, ale lekòl

**2. fòm negatif:** Jan, pa pran pòtre
Jina, pa ale lekòl

***Nòt an plis*** -----------------------------------------------

1. ***Yon sijè*** *se yon eleman ki montre sa yon moun oswa yon bagay te fè, ap fè osnon pral fè:* ***Pyè*** *chita atè.*

2. ***Yon vèb,*** *nan lang ayisyen-an, se yon eleman ki reprezante sèlman sa yon sijè fè. Pyè* ***chita*** *atè.*

3. ***Yon konpleman*** *se yon eleman ki vin apre yon mo pou konplete sans mo-a: Pyè chita* ***atè.***

4. *Nan lang ayisyen-an tout fraz ekri nan fòm aktif menm lè li reprezante yon fòm pasif:* ***Yap pouswiv-mwen.*** *Pa gen oksilyè nan lang ayisyen-an.*

5. ***Yon fòm aktif*** *se yon fòm kote se sijè-a kap fè aksyon-an:* ***Pòl*** *ap pouswiv Anita.*

6. ***Yon fòm pasif*** *se yon fòm kote sijè-a ap sibi aksyon-an:* ***Anita*** *anba pouswit Pòl.*

7. *Lang ayisyen-an pa sèvi ak oksilyè pou make diferans ant Fòm aktif ak fòm pasif. Sitou li pa sèvi ak* <u>*pa*</u> *devan yon konpleman ki di ki moun ki pral fè yon aksyon.*

   *Konsa ou pa ka di: Balon-an pral choute pa gòlkipè-a. Se pa kòrèk. Ou dwe di:Se gòlkipè-a ki pral choute balon-an.*

## A. Non pwòp ak non komen

Nan lang ayisyen-an yo distenge non pwòp, *non espesyal yo bay moun sitou*, ak non komen, *non yo bay divès kategori zannimo ak bagay*. Yo ekri e youn e lòt dapre menm règ òtograf lang ayisyen-an kèlkeswa lang kote yo sòti. Non pwòp-yo kòmanse ak yon majiskil:

| | |
|---|---|
| Tousen Louvèti | Janjak Desalin |
| Anri Kristòf | Aleksann Petyon |
| Antwàn Simon | Felisite Salomon |
| Antenò Fimen | Lwi Jozèf Janvye |

## B. Maskilen ak feminen?

Nan lang ayisyen-an pa gen mo maskilen, mo feminen ak mo ki pa ni youn ni lòt. Gendelè yo bay kategori moun, zannimo ak bagay non espesyal. Se konsa yo separe:

| | |
|---|---|
| **kouzen** ak **kouzin** | **nonm** ak **fanm** |
| **papa** ak **manman** | **nonk** ak **tant** |
| **chwal** ak **jiman** | **kabrit** ak **chèv** |
| **bèf** ak **vach** | |

Gen lòt lè yo rajoute swa **gason** swa **fanm** swa **mal** swa **femèl** nan non-yo pou yo distenge youn ak lòt. Se konsa yo di: **avoka fanm** **doktè fanm** **mal chat** **femèl chat** **femèl chen** **femèl mouton**

## CH. Sengilye ak pliryèl

Yo distenge sengilye ak pliryèl nan lang ayisyen-an. Men yo rekonnèt yon mo se youn oswa lòt sèlman selon detèminan ki devan oswa dèyè mo-a. Nan pami detèminan ki montre pliryèl nan yon mo gen: **yo** **anpil** **kèk** **plizyè** **divès** **dis** **san** **mil**

## ***Nòt an plis*** --------------------------------------------------

1. **Respekte règ òtograf** *lang ayisyen-an enpòtan anpil nan ekri non pwòp kou non komen, kèlkeswa lang kote non-an sòti. Nan ka non ofisyèl oswa non legal yo ka mete prenmyè òtograf non-an nan parantèz apre ekriti-li nan lang ayisyen.*

2. **Okenn mo** *nan lang ayisyen-an pa chanje ni pou maskilen ni pou feminen ni pou pliryèl. Yon mo ki ekri yon jan selon règ lang ayisyen-an pa janm chanje nan okenn ka.*

3. **Yon detèminan** *se yon mo yo mete devan oswa apre yon lòt mo pou di si mo-a sengilye oswa pliryèl epitou pou montre kalite ak valè mo-a. Se konsa nou ka ekri: Te gen* **plizyè** *moun ki te vini. Te gen* **kèk** *fanm ak* **anpil** *gason men tout moun-sa-***yo** *te sòti nan* **divès** *peyi.*

---

Yon **pwonon** se yon mo ki ranplase yon lòt mo. Yon **adjektif** se yon mo ki detèminen kalite ak valè yon lòt mo. Nan lang ayisyen-an pwonon pèsonnèl ak adjektif posesif reprezante avèk menm siy-lan. Siy-sa-yo se:

**mwen ou li nou yo**

**mwen** - reprezante *yon prenmyè moun kap pale*
**ou** - reprezante *yon dezyèm moun yap pale avèk-li*
**li** - reprezante *yon twazyèm moun yo te nonmen deja*

***Mwen*** *renmen manje*: se fòm prenmyè moun sengilye
***Ou*** *kwit bon manje*: se fòm dezyèm moun sengilye
***Li*** *travay nan kizin*: se fòm twazyèm moun sengilye

Twazyèm moun sengilye-a ka ranplase yon non ki te nonmen deja: ***Madanm****-nan chèche anpil anvan* ***li*** *jwenn tikèt-la. (Li* reprezante *madanm)*

**nou** - reprezante *plis pase yon moun kap pale,* epitou
**nou** - reprezante *plis pase yon moun yap pale avèk-yo*
**yo** - reprezante *plis pase yon moun yo te nonmen deja*

***Nou*** *renmen manje*: se fòm prenmyè moun pliryèl.
***Nou*** *kwit bon manje*: se fòm tou dezyèm moun pliryèl
***Yo*** *travay nan kizin*: se fòm twazyèm moun pliryèl

***Nòt an plis*** ------------------------------------------------------------

*1.* ***Pwonon pèsonnèl ak adjektif posesif*** *pa ni maskilen ni feminen nan lang ayisyen-an.* ***Li*** *ak* ***yo*** *reprezante gason ak fanm epi tout bagay.*

2. ***Nou*** *reprezante prenmyè ak dezyèm moun pliryèl.*

*3.* ***Yon pwonon pèsonnèl*** *chita devan yon vèb sèlman lè li se sijè vèb-la. Nan tout lòt ka pwonon ak adjektif posesif toujou dèyè yon vèb oswa dèyè yon non: mwen achte liv-yo/ yo vann-nou machin-li*

Chak siy ki reprezante yon pwonon pèsonnèl oswa yon adjektif posesif gen yon fòm kout ki sèvi sèlman devan yon vèb ki kòmanse avèk yon vwayèl epi apre yon vèb oswa yon non ki fini avèk yon vwayèl. Fason kout-yo se:

| | Sengilye | Pliryèl |
|---|---|---|
| 1 | Mwen /m | Nou/n |
| 2 | Ou / w | Nou/n |
| 3 | li / l | Yo / y |

**m** *(mm)* pou **mwen**
**w** *(we)* pou **ou**
**l** *(èl)* pou **li**
**n** *(nn)* pou **nou**
**y** *(ye)* pou **yo**

A. Devan yon vèb ki kòmanse avèk yon vwayèl tout siy fòm kout-yo ka sèvi. Men kòm yo dwe ekri lang pwonon-ayisyen-an jan yo pwonnonse-li siy fòm kout pwonon-yo fòme yon sèl mo avèk vèb ki devan-li-a. Konsa yo va ekri:

**m**achte anpil liv
**w**antrave avèk pwofesè-a
**l**akapare tou sa li jwenn
**n**anvizaje yon lòt bon solisyon
**y**atake tou sa yo pa konprann

Eksepte pou ekspresyon ki gen yon sèl silab tankou: **map wap lap nap yap,** li miyò lè yo sèvi avèk tout fòs pwonon-yo menm devan yon vèb ki kòmanse avèk yon vwayèl. Konsa yo va ekri:

**mwen** achte anpil liv
**ou** antrave ak pwofesè-a
**li** akapare tou sa li jwenn
**nou** anvizaje yon lòt bon solisyon
**yo** atake tou sa yo pa konprann

Pwonon kout **m** ak **n** sèvi tou devan vèb ki kòmanse ak konsòn: **m** renmen bwokoli, **n** renmen tout legim.

B. Apre yon vèb oswa yon non yo ka sèvi avèk **m w l n** pou reprezante fòm kout pwonon pèsonnèl-yo. Konsa yo ekri:

Ana pa renmen-**l.**
Michèl rele sè-**m.**
Silvya voye-**n.**
Jan sèvi-**w** manje-**w.**

Fòm kout **y** ki reprezante pwonon **yo** chita sèlman devan yon vèb lè li se yon pwonon sijè. Nan tout lòt ka kote pwonon **yo** ta dwe chita apre yon vèb oswa yon non li rete toutantye: **yo.** Konsa yo ekri:

Jina ap rele-**yo.**
Madlèn prepare bonbon-**yo.**
Silvya voye-**yo.**
Michèl li tout liv-**yo.**

Nan pati nò peyi-a ayisyen-yo sèvi ak fòm kout pwonon **yo** menm apre vèb ak non ki pa tèminen avèk vwayèl. Konsa yo di:

| | | |
|---|---|---|
| m kontre-**yi** | pou | m kontre-**li** |
| m kontre-**y** | pou | m kontre-**l** |
| manman-**yi** | pou | manman-**li** |
| manman-**y** | pou | manman-**l** |

CH. Devan yon vèb ki kòmanse avèk yon konsòn se pwonon toutantye **ou li yo** ki sèvi kòm pwonon sijè. **Mwen nou m n** ka sèvi tou. Konsa yo ekri:

**ou** mache sou twotwa-a
**li** louvri yon magazen
**yo** chanje tout pòt nan kay-la

Men tou yo ekri:

| | | |
|---|---|---|
| **mwen** mache | oswa | **m** mache |
| **nou** chanje | oswa | **n** chanje |

D. Apre yon vèb oswa yon non ki fini avèk yon konsòn yo dwe sèvi avèk pwonon toutantye-yo: **mwen ou li nou yo.** Konsa yo ekri:

Jina ap swiv-**mwen.**
Olga pral jwenn-**ou.**
Pyè al nan travay-**li.**
Jak vini lakay-**nou.**
Filomèn vann-**yo.**

Apre prepozisyon ki gen yon sèl silab tankou **pou sou nan** se ak pwonon toutantye tou yo dwe sèvi. Konsa yo ekri:

Gabi pote manje **pou mwen**
Monik gen konfyans **nan ou**
Sedye monte kanpe **sou li**
Mannwèl achte **pou nou**
Àna jwenn bèt **sou yo**

***Nòt an plis*** ----------------------------------------------------------

1. ***Yon prepozisyon*** *se yon mo ki sèvi pou konnekte yon non, yon pwonon, yon adjektif, yon vèb avèk yon lòt eleman nan gramè. Konsa yo ekri:*

   *Yon istwa* ***pou*** *timoun*
   *Sedye monte* ***sou*** *kay-la*
   *Chemiz blan-yo* ***nan*** *tiwa-a*

2. ***Prepozisyon a ak de*** *pa sèvi nan lang ayisyen-an. Konsa yo ekri:*
   *Yon travay fasil* ***pou*** *fè men pa fasil* ***a*** *fè.*
   *Nou te pale anpil* ***sou*** *sa men pa anpil* ***de*** *sa*
   *Yo kontan* ***ak*** *li men pa kontan* ***de*** *li*

Lè ayisyen ap pale yo renmen rajoute **menm** apre pwonon pèsonnèl-yo swa pou ranfòse idantite moun kap pale-a swa pou evite erè. Konsa yo di:

| | |
|---|---|
| mwen-**menm** | se mwen-**menm** |
| ou-**menm** | se ou-**menm** |
| li-**menm** | se li-**menm** |
| nou-**menm** | se nou-**menm** |
| yo-**menm** | se yo-**menm** |

Lè yon moun ap fè yon deklarasyon oswa lè lap bay yon sètifika li kòmanse konsa:

**Mwen-menm** (Lwi Jan Boje) m deklare ...

Gendelè pou li ranfòse ranfòsman-an yon ayisyen va rajoute yon lòt **menm** apre prenmyè-a. Konsa li va di:

mwen-menm **menm**
ou-menm **menm**
li-menm **menm**
nou-menm **menm**
yo-menm **menm**

***Nòt an plis*** -----------------------------------------------

***Yon modèl egzèsis ak pwonon-yo:***

*Pou mwen ale kote m vle rive m bezwen jwenn fòs ak kouraj nan mwen-menm.*
*Ou ka fè sa ou pito oswa sa yo pèmèt ou fè.*
*Li-menm li fè sa yo di-l pou li fè.*
*Gen lòt ki fè pou kont-yo sa yo vle fè.*
*Pi souvan nou dwe fè nou-menm sa nou vle ki fèt.*
*Lè zanmi pwonmèt ede-n pa toujou konte sou yo.*
*Men lè nou tout* ***mwen ou li nou yo*** *va met men nou tout ansanm na fè plis pi vit pi byen.*

## Chema pou Revizyon 2

A. Ekri kat prensip fondalnatal-yo:

1. yon ____ pou chak ____ 2. menm ____ pou menm ____

3. pa gen ____ ki bèbè 4. chak ____ rete nan wòl-li

B. Ekri pwonon-yo: ________________________________

ak fòm kout-yo: ________________________________

CH. Mete nan fòm kout pwonnon ki nan parantèz-yo lè sa posib:

| | | |
|---|---|---|
| radyo ____ *(li)* | chen ____ *(nou)* | non ____ *(mwen)* |
| tab ____ *(ou)* | chat ____ *(yo)* | kabann ____ *(mwen)* |
| *(yo)* ____ ale | *(ou)* ____ achte | *(mwen)* ____ li |
| liv ____ *(nou)* | kenbe ____ *(yo)* | etenn ____ *(li)* |
| bo ____ *(mwen)* | lakay ____ *(li)* | jounal ____ *(yo)* |

D. Plen espas-yo ak fòm pwonon ranfòse:

Ou achte radyo ____________________

Nou lave rad ____________________

M fè kabann ____________________

Li bati kay ____________________

Yo vole avyon ____________________

E. Ekri non dis moun nan òtograf ayisyen:

1.________________ 2. ________________

3.________________ 4. ________________

5.________________ 6. ________________

7.________________ 8. ________________

9.________________ 10.________________

F. Ranplase mo ki gen liy anba-yo avèk youn nan pwonon **mwen ou li nou yo** ki nan parantèz-yo:

1. Jina renmen mango anpil (Li / Yo) _____
2. Mwen vle pran liv ki sou tab-la (yo/nou)_____
3. Mari ap pale ak pwofesè-a (M / L) _____
4. Elèv nan lekòl-sa-a pa vini jodi-a (Yo/Li) _____
5. Jozèf manje yon gwo zaboka (li/yo) _____
6. Tout elèv klas-la renmen pwofesè-a (N/Yo)_____
7. Nan kay-la tout moun malad (li/yo) _____
8. Jinèt avè-m ap etidye (N/M) _____
9. Direktè-a pale ak elèv lekòl-la (nou/yo) _____
10. Tigason-an renmen jwe anpil (Nou/Li) _____

Nan lang ayisyen-an gen de kalite detèminan:
*(yon detèminan se yon mo ki defini valè oswa kalite yon lòt mo)*

1. gen sa-yo ki toujou vini apre yon non tankou *pi fò adjektif, atik defini, pwonon ak adjektif posesif epi adjektif demonstratif*

2. gen lòt-yo ki toujou vini devan yon non tankou *nimewo, kèk adjektif ak atik endefini*

A. Atik-yo *(yon atik se yon detèminan)*

**1. atik defini** *(yon atik defini lè li klè nan jan li endike yon mo)*

Gen senk atik defini sengilye ak yon atik defini pliryèl. Yon atik defini sengilye parèt selon mo ki devan-li-a.

a. Si mo-a fini avèk yon konsòn ki pa gen yon son nen devan-li se atik la ki parèt:

tab-la chèz-la kay-la teyat-la

b. Si mo-a fini avèk yon konsòn nen *(sa vle di yon konsòn ki gen yon son nen devan-li)* la vin lan:

mont-lan vant-lan bank-lan pent-lan

ch. Si mo-a fini avèk yon m yon n oswa yon y ki gen yon son nen devan-l, lan vin nan:

dam-nan min-nan pòm-nan peny-nan

d. Si mo-a fini avèk yon vwayèl ki pa gen yon son nen devan-l, se a ki parèt:

biwo-a radyo-a atè-a diri-a

e. Si mo-a fini avèk yon vwayèl nen oswa yon vwayèl ki gen yon son nen devan-li a vin an:

mi-an ban-an kamyon-an
moulen-an joumou-an

f. Gen yon sèl atik defini pliryèl se yo:

tab-yo mont-yo biwo-yo ban-yo

**2. atik endefini** *(yon atik endefini lè li distenge yon mo nan yon gwoup ki pa-li men yon jan ki pa klè)*

Gen yon sèl atik endefini. Se yon ki parèt devan non-an:

yon fanm yon biwo yon ban yon kay

Nan pale, nan pwezi ak nan chante yon konn tounen on:

on tab on mont on fanm on biwo

B. Adjektif ak pwonon posesif

Nan lang ayisyen-an, **mwen ou li nou yo** reprezante kit adjektif posesif kit pwonon posesif. Yo toujou parèt dèyè non yap defini-a. Pliryèl endike lè **yo** parèt dèyè youn nan adjektif oswa pwonon-yo.

**a. adjektif posesif** *(endike relasyon yon moun oswa yon bagay ak yon lòt moun oswa yon lòt bagay)*

| **sengilye** | **pliryèl** *(fòme avèk **yo** ratache apre posesif-la avèk yon ti tirè)* |
|---|---|
| liv-mwen | liv-mwen-yo |
| liv-ou | liv-ou-yo |
| liv-li | liv-li-yo |
| liv-nou | liv-nou-yo |
| liv-yo | liv-yo |

***Nòt an plis*** ----------------------------------------------------------

1. ***Liv-yo*** *vle di plizyè liv men tou liv plizyè moun. Si nou vle endike plizyè liv pou plizyè moun nou pa kapab rajoute yon lòt **yo.** Nou ka di, **de, twa, kat** oswa **plizyè liv moun-yo.***

2. ***Lè atik defini li*** *parèt dèyè yon mo ki fini avèk yon son nen, **li** ka chanje pou **ni:** kabann-ni, fanm-ni, peny-ni.*

3. ***Fason kout, mwen ou li nou*** *(m w l n) sèvi apre mo ki fini avèk yon vwayèl men yo pa dwe sèvi apre **pou sou nan.** Li miyò lè nou di: pou-nou, sou-li, nan-mwen. Fason kout **yo** sèvi kòm pwonon sijè sèlman.*

**b. pwonon posesif** *(pwonon-sa-yo tankou tout pwonon reprezante yon non men avèk an plis yon sans pwopriyete)*

| | | |
|---|---|---|
| pa-mwen | pa-m | pou-mwen |
| pa-ou | pa-w | pou-ou |
| pa-li | pa-l | pou-li |
| pa-nou | pa-n | pou-nou |
| pa-yo | pa-yo | pou-yo |

Pliryèl pwonon posesif-yo fòme avèk **yo** ratache apre posesif-la avèk yon ti tirè:

| | |
|---|---|
| pa-mwen-yo | pa-m-yo |
| pa-ou-yo | pa-w-yo |
| pa-li-yo | pa-l-yo |
| pa-nou-yo | pa-n-yo |
| pa-yo | pa-yo |

Fòm negatif pwonon posesif-yo fòme avèk **pa** ki parèt devan-yo:

| | | |
|---|---|---|
| pa pou-mwen | pa pou-ou | pa pou-li |
| pa pou-nou | pa pou-yo | |

***Nòt an plis*** ---------------------------------------------------

1. ***Pa-yo*** *vle di sa ki pou-yo men tou li ka vle di sa-yo ki pou-yo tankou pa-nou-yo vle di sa-yo ki pou nou. Men nou pa ka mete yon lòt* ***yo*** *apre pa-yo lè nou vle endike pliryèl. Se pou sa li miyò pou nou di* ***sa-yo ki pou-yo*** *oswa ankò* ***sa-yo se pa-yo.***

2. ***Nan rejyon nò Ayiti*** *yo endike posesif avèk* ***kina*** *ki sèvi avèk yon pwonon dèyè-l: kina-m, kina-ou, kina-l, kina -n, kina-yo. Yo endike posesif tou lè yo mete an devan pwonon-an: pitit-an-ou, pitit-an-w, pititan-w.*

CH. Demonstratif *(yon demonstratif se yon eleman – adjektif oswa pwonon – ki montre swa yon moun swa yon bagay)*

Nan lang ayisyen-an gen de (2) demonstratif. Se **sa** ak **sila** ki pi souvan ranfòse avèk detèminan **a** pou sengilye oswa avèk detèminan **yo** pou pliryèl:

m pa renmen lè ou fè **sa**
li konprann **sila** ki di

Jan kite liv-**sa-a** pou msye-**sa-a** sou biwo-**sa-a**

Jan kite liv-**sa-yo** pou mesye-**sa-yo** sou biwo-**sa-yo**

m renmen **sila-a** m pap achte **sila-yo**

***Nòt espesyal*** ----------------------------------------------------

***Ou ka sèvi ak yon ti tirè pou ou mete ansanm***

- ***yon mo ak yon atik defini:*** *liv-la*
- ***yon non ak yon posesif:*** *travay-mwen*
- ***yon non ak yon demonstratif:*** *kay-sa-a*
- ***yon vèb ak pwonon konpleman-l:*** *achte-yo*

*Konsa nou ka ekri: Nan lari kay papa-m-nan gen kay chanmòt-sa-a ki bèl anpil. Nou ta vle achte-l men nou poko gen lajan-an.*

***Anpil moun di ti tirè-a kapab fè lekti lang ayisyen-an vin pi fasil.***

D. Adjektif *(yon adjektif se ýon mo ki kalifye oswa ki detèminen yon lòt mo ki bò kote-l)*

**1. adjektif endefini**

Yon adjektif endefini vin bò kote yon mo pou li bay yon lide vag sou kantite, kalite, resanblans ak diferans. Li preske toujou vin devan yon non. Pami sa-yo ki sèvi pi souvan gen:

**kèk:** kèk zanmi
**sèten:** sèten papye
**anpil:** anpil pawòl
**tout:** tout machann
**okenn:** okenn istwa
**kokennchenn:** kokennchenn kay
**plizyè:** plizyè moun
**divès:** divès pyebwa
**nenpòt:** nenpòt kalite
**menm:** menm bagay
**kokenn:** kokenn bato
**lòt:** lòt jan

**2. adjektif defini**

Yon adjektif defini klè nan jan li kalifye oswa detèminen yon non. Li preske toujou vin dèyè non-an espesyalman lè lap endike koulè:

yon soulye blan
yon tab jòn
yon wòb wouj
yon syèl ble

***Nòt an plis*** ----------------------------------------------------

*Gen kèk adjektif defini ki vin devan yon non gendelè. Nan pami adjektif defini-yo ki sèvi pi souvan gen:*

| | | | |
|---|---|---|---|
| ***ansyen*** | *yon ansyen ayisyen* | ***jenn*** | *yon jenn fi* |
| ***bèl*** | *yon bèl chwal* | ***lòt*** | *yon lòt wout* |
| ***bon*** | *yon bon moun* | ***move*** | *yon move rèv* |
| ***gwo*** | *yon gwo madanm* | ***ti*** | *yon ti kay* |
| ***gran*** | *yon gran jaden* | ***vye*** | *yon vye nat* |

E. Konparezon

Nan lang ayisyen-an adjektif makonnen ak advèb oswa prepozisyon pou fè konparezon.

**1. konparezon siperyorite**

Konparezon-sa-a fèt avèk **pi ... pase** oswa **plis ... pase:**

Janin pi bèl pase Anna.
Yon mwa gen plis jou pase yon semenn.

***Nòt an plis*** ---------------------------------------------------------------

*1. **Pi** sèvi sitou pou fè konparezon kalite tandiske **plis** sèvi sitou nan konparezon kantite. Antouka li toujou miyò sèvi ak **pase** lan plas **ke** nan dezyèm pati yon konparezon.*

*2. **Yon advèb** se yon mo ki modifye sans yon adjektif, yon vèb oswa yon lòt advèb. **Pi** ak **plis** sèvi kòm adjektif ak advèb. **Pase** se yon konjonksyon.*

*3. **Yon konjonksyon** se yon mo ki sèvi pou mete de mo oswa de lide ansanm.*

---

**2. konparezon egalite**

Konparezon-sa-a fèt sitou avèk **tankou:**

Jina bèl tankou Silvya.

Li piti tankou yon timoun.

### 3. konparezon enferyorite

Konparezon-sa-a fèt avèk
**pa ... tankou** oswa **mwens ... pase:**

Jina pa bèl tankou Silvya

Yon mwa gen mwens jou pase yon anne

### 4. sipèlatif

Sipèlatif fòme divès jan nan lang ayisyen-an. Li parèt sitou avèk **pi** ki gen yon adjektif epi yon detèminan defini apre li. Gendelè tou li parèt avèk yon adjektif ki gen mo **anpil** apre li:

Se fwi-sa-a ki pi bon-an.

Bagay-sa-a enpòtan anpil.

***Nòt an plis*** ---------------------------------------------------

1. ***Enpòtan anpil*** *miyò pase* ***trèzenpòtan*** *ki yon erè nan lang ayisyen-an.*

2. ***Sipèlatif-la*** *vin ranfòse lè adjektif-la oswa* ***anpil*** *double osnon li fèt avèk mo tankou* ***papa manman katafal kokennchenn:***

   *Se yon bèl bèl tifi.*
   *Bagay-sa-a enpòtan anpil anpil.*
   *Li bati yon kokennchenn kay.*

F. Adjektif nimerik

Gen de kalite adjektif nimerik:
- adjektif nimerik kadinal ak
- adjektif nimerik òdinal.

Yo tout ekri selon regleman gramè lang ayisyen-an.

Lèt **t** ki nan bout **trant** (30) **karant** (40) **senkant** (50) **swasant** (60) tounen **n** devan **de twa kat senk sis sèt.** Li tounen **t** devan **wit ak nèf:**

trannde karanntwa senkannkat
swasannsenk trannsis karannsèt
senkantwit swasantnèf

Prenmyè nimewo nan chak sekans adjektif nimerik-yo fini avèk **een** sòf katrevenen ki fini avèk **en:**

venteen tranteen karanteen senkanteen
swasanteen katrevenen

Adjektif nimerik-yo parèt pi souvan devan non yap kalifye-yo. Men adjektif nimerik òdinal-yo parèt pi souvan dèyè non-an:

Lwi katòz paj senkannsenk
avni swasanndisèt

**Adjektif nimerik-yo pa janm chanje.**

## 1. Adjektif nimerik kadinal *(adjektif nimerik kadinal se chif ki endike nimewo egzak - kantite)*

0 zewo
1 en/youn
2 de
3 twa
4 kat
5 senk
6 sis
7 sèt
8 wit/uit
9 nèf
10 dis
11 onz
12 douz
13 trèz
14 katòz
15 kenz
16 sèz
17 disèt
18 dizwit/dizuit
19 diznèf

20 ven
21 venteen
22 vennde
23 venntwa
24 vennkat
25 vennsenk
26 vennsis
27 vennsèt
28 ventwit/ventuit
29 ventnèf
30 trant
40 karant
50 senkant
60 swasant
70 swasanndis
80 katreven
90 katrevendis
100 san
500 senk san
1000 mil

*70 swasanndis*
*71 swasannonz*
*72 swasanndouz*
*73 swasanntrèz*
*74 swasannkatòz*
*75 swasannkenz*
76 swasannsèz
*77 swasanndisèt*
*78 swasanndizwit/swasanndizuit*
*79 swasanndiznèf*
*90 katrevendis*
*91 katrevenonz*
*92 katrevendouz*
*93 katreventrèz*
*94 katrevenkatòz*
*95 katrevenkenz*
*96 katrevensèz*
*97 katrevendisèt*
*98 katrevendizwit/katrevendizuit*
*99 katrevendiznèf*

| | | | |
|---|---|---|---|
| 10,000 | dis mil | 100,000 | san mil |
| 50,000 | enkant mil | 1,000,000 | yon milyon |

## 2. **Adjektif nimerik òdinal** *(adjektif nimerik òdinal se chif ki endike lòd nimewo-yo - ranjman)*

| | | |
|---|---|---|
| premyè *oswa* | ventyèm | *swasanndizyèm* |
| prenmyè | venteinyèm | *swasannonzyèm* |
| dezyèm | venndezyèm | *swasanndouzyèm* |
| twazyèm | venntwazyèm | *swasanntrèzyèm* |
| katriyèm | vennkatriyèm | *swasannkatòzyèm* |
| senkyèm | vennsenkyèm | *swasannkenzyèm* |
| sizyèm | vennsizyèm | *swasannsèzyèm* |
| setyèm | vennsetyèm | *swasanndisètyèm* |
| wityèm | ventwityèm | *swasanndiwityèm* |
| nevyèm | ventnevyèm | *swasanndiznevyèm* |
| dizyèm | trantyèm | *katrevendizyèm* |
| onzyèm | karantyèm | *katrevenonzyèm* |
| douzyèm | senkantyèm | *katrevendouzyèm* |
| trèzyèm | swasantyèm | *katreventrèzyèm* |
| katòzyèm | swasanndizyèm | *katrevenkatòzyèm* |
| kenzyèm | katreventyèm | *katrevenkenzyèm* |
| sèzyèm | katrevendizyèm | *katrevensèzyèm* |
| disetyèm | santyèm | *katrevendisetyèm* |
| dizwityèm | senk santyèm | *katrevendisnevyèm* |
| diznevyèm | milyèm | *katrevendisnevyèm* |
| | | |
| dis milyèm | san milyèm | yon milyonnyèm |

Chema pou Revizyon 3

A. Sèvi ak ***yon la lan nan a an yo*** pou ranpli espas vid-yo:

___ tab ___ fanm ___ biwo ___ chèz wòz ___ *(pliryèl)*

kabann ___ *(sengilye)* chapo ___ *(pliryèl)* mont ___ *(seng)*

Maten ___ tifi ___ bale kay ___ anvan madanm ___ ak

msye ___ rive. Sami ___ bale garaj ___ ak lakou ___ .

Mèt ___ ekri devwa ___ sou tablo ___ ak lakre jòn ___ .

Tout elèv ___ vin chèche jwèt ___ nan sant ___ jodi___.

Sou tab jòn ___ wa jwenn diven ___ ak pen nwa ___.

Tifi ___ rete avèk mizisyen ___ nan bèl kay wòz ___ .

Li ___ bay ___ devwa pou tout elèv ___ nan klas ___ .

Mari ___ mennen ___ pitit vwazen ___ wè___ doktè.

B. Sèvi avèk ***mwen ou li nou yo*** epi ***m w l n y*** pou ranpli espas vid-yo:

___pa gen tan pou___fè sa___bezwen fè lè___avèk___ .

Mche___di___kay___ pa pou___ankò paske___vann___.

Si ___ travay ansanm ___ va kapab fini travay ___ pi vit.

Izabèl di:"___ renmen ___". Jan reponn:"___ menm tou".

Lavi ___ tout ta miyò si ___ te tankou Jan ak Izabèl ___.

CH. Sèvi avèk ***pi...pase plis...pase tankou pa...tankou mwens...pase pi papa manman katafal*** pou ranpli espas vid-yo:

Mari _____ bèl _____ Nanèt. Jòjèt bwòdèz _____ Jèmèn.

Sedye gen ____ laj ____ Jilbè. Yon ____ fanm/Yon ____ kay.

Ismèn ____ janti ____ Kamèn. Albè gen ____ laj ____ Jan.

D. Sèvi avèk youn nan adjektif-sa-yo yon sèl fwa pou ranpli espas vid-yo: ***ansyen bèl ble bon gran gwo jenn lòt move nwa ti vye wouj***

Yon ___ fi rete nan yon ___ kay ___ ki gen yon ___ lakou.

___ granmoun-nan fè pi ___ manje pase ___ dam-nan.

___ ayisyen-an mete yon soulye ___ ak yon chemiz ___

Se _____ chen _____ msye-a ki _____ konsa.

E. Ekri nimewo-sa-yo:
1997 ____________________________________________

3675 ____________________________________________

5813 ____________________________________________

F. Ekri nimewo telefòn-sa-yo:

937-4263 ______________________________________

245-5814 ______________________________________

734-8798 ______________________________________

Fòm yon vèb pa chanje nan lang ayisyen-an. Yon vèb pa akòde avèk sijè-l. Yon vèb pa chanje kit li aktif kit li pasif, kit li nan tan pase, prezan oswa fiti, kit sijè-li sengilye oswa pliryèl, kèlkeswa sijè-a:

Janin ranmase liv-li-yo.

Janin ak Silvya ranmase tout liv-yo.

**A. Endikatè vèb**

Nan lang ayisyen-an pa gen konjigezon. Pi souvan fason aktif ak pasif nan tan pase, prezan ak fiti endike avèk yon endikatè, se yon ti mo yo rele patikil ki parèt devan vèb-la. Gendelè tou pase, prezan ak fiti endike selon jan yon fraz pati.

Konsa nan lang ayisyen-an gen **tan pase, tan prezan ak tan fiti** epitou fòm kondisyonnèl

**1. Tan pase**
pase pre ak pase lwen

**a. pase pre**
san endikatè + vèb

Fòm-sa-a endike yon aksyon ki pase pa gen lontan men ki k'a enfliyanse aksyon prezan:

Maten-an mwen manje byen.
Tibebe-a pa dòmi tout lannwit.

**b. pase lwen**
endikatè **te** + vèb

Fòm-sa-a endike yon aksyon ki pase epi ki fini depi yon bout tan san konsekans pou kounye-a:

Li te marye mwa pase men li pa te vwayaje. Li

pa te mache anpil anvan li te jwenn jenn fi-a.

Nou te sòti ansanm samdi, nou te ale sinema.

**2. Tan prezan**
sa ki fèt kounye-a / sa ki fèt regilye / sa ki kontinye fèt

**a. sa ki fèt kounye-a**
san endikatè + vèb

Silvya chante an kreyòl, li fè pèp-la kontan.

Mizisyen-yo akòde enstriman-yo anvan yo jwe.

Lekòl-la gen bon pwofesè, elèv-yo aprann byen.

**b. sa ki fèt regilye**
san endikatè + vèb

Jozafa bale lakou-a toulejou.

Li resevwa yon chèk chak mwa nan travay-li.

Nou rankontre chak de semenn.

**ch. sa ki kontinye fèt**
endikatè **ap** + vèb

Nap chèche toupatou jouk nou jwenn-li.

Tigason-an ap monte bisiklèt-li.

Jina ap vini toutalè, lap pote bon manje pou nou.

***Nòt an plis*** -------------------------------------------------------

1. ***Moun nan sid Ayiti*** *ranplase* ***ap*** *avèk* ***pe*** *ki sèvi pou endike tan prezan tankou tan fiti: m pe fè sa jodi-a, li pe rive demen.*

2. ***Moun nan nò Ayiti*** *ranplase* ***ap*** *avèk* ***ape:*** *mape fè sa jodi-a, lape rive demen.*

3. ***Lè endikatè ap*** *parèt devan vèb* ***ale*** *li fòme avèk li endikatè* ***prale*** *oswa* ***pral*** *ki yon vèb tou.*
   *Se konsa* ***ap + ale = prale*** *oswa* ***pral.***

   *Manman-ou pral soti ak ki moun li prale?*
   *Li prale avèk papa-m.*

***Endikatè vèb prale ak pral sèvi pou endike kit tan fiti pre kit tan fiti lwen:***

*Li pral chante kounye-a*
*Li pral vwayaje mwa pwochen*

4. ***Lè ap kontre avèk te,*** *se tan prezan kontinye ki kontre ak tan pase. Yo sèvi avèk* ***te ap*** *oswa* ***tap*** *pou endike yon aksyon pase kap kontinye:*

   *Tout ayè oswa li* ***tap*** *etidye pou egzamen jodi-a.*
   *Tifi-a* ***tap*** *kouri lè li tonbe*

**3. Tan fiti**
pre / endefini / ensèten

**a. fiti pre:**
**prale/pral** + vèb

Fòm-sa-a endike yon aksyon ki pral fèt sèten nan yon tan kout:

Pita m pral chèche madanm-mwen

Mwa pwochen Janin pral chante

**b. fiti endefini:**
**a / va / ava** + vèb

Fòm-sa-a endike yon aksyon ki va fèt nan yon tan endefini. Pi souvan se endikatè **a** ki sèvi.

Ma vin lakay-ou yon jou.

Nan twazan konsa m va fin etidye nan inivèsite-a. Ouvriye-yo di yava fè travay-la lè ya jwenn materyo.

**ch. fiti ensèten:**
**ka / kab / kap** + vèb

Fòm-sa-a endike yon aksyon ensèten ki posib:

Yo ka marye lòt semenn

Timoun-yo kab ale nan sinema

***Nòt an plis*** ---

1. ***Endikatè vèb ka / kab / kap*** *se fason kout vèb* ***kapab*** *ki sèvi tou gendelè tankou yon endikatè vèb.*

2. ***Nan lang ayisyen-an tan fiti*** *sanble pi konplike pase tan pase ak tan prezan. Pa gen yon fason dirèk pou endike avèk sètitid tan fiti ki pa pre. Se petèt paske vizyon demen lwen ak preparasyon pou fiti nan plizyè anne poko rantre nan tradisyon pèp ayisyen-an.*

---

## 4. Kondisyonnèl

Pi souvan kondisyonnèl endike yon aksyon ki depann sou reyalizasyon sèten kondisyon. Li ka endike posibilite, politès, swè ak sipozisyon.

Nan lang ayisyen-an kondisyonnèl parèt avèk yon endikatè vèb ki endike tan pase, prezan ak fiti.

**a. kondisyonnèl pase:**
endikatè **ta** + vèb

Se fòm kondisyonnèl-sa-a ki sèvi pi souvan. Li endike politès, posibilite ak swè. Nan langaj pèp ayisyen-an yo di souvan: “Si ou te ou ta”.

Si mwen te gen lajan m ta achte yon machin.

Si ou te ede-m ou ta byennemab.

Si nou te pare demen lwen fiti pitit pitit-nou ta miyò.

**b. kondisyonnèl prezan:**
**ta + ka/kab/kap** + vèb

Fòm-sa-a gendelè mete de endikatè ansanm pou endike yon posibilite:

Yo ta ka marye si yo te jwenn travay.

Timoun-yo ta ka soti si pa te gen lapli.

Pwofesè-a ta ka ede tout elèv-yo aprann si li te fò.

Lavi-nou ta ka miyò si nou te ka travay ansanm.

**ch. kondisyonnèl fiti**
si + **a/va/ava/ka** + vèb oswa
lè/lò + **a/va/ava/ka** + vèb

Fòm-sa-a endike sitou sipozisyon ak posibilitẹ. Men li ka endike tou swè ak politès.

Si lapli pa tonbe timoun-yo va sòti.

Si mwen gen tan pita ma vin lakay-ou.

Si li la, lava pale sou sa li kwè ki ka rive.

Lè yo va ban-nou tan nou va fè sa ki nesesè.

M ta renmen ou fè kèk kouti pou mwen lè ou kapab.

Lè ou rive m ta kontan si ou te fè-m konnen.

**5. Fòm negatif**
**pa** + endikatè + vèb
Nan lang ayisyen-an fason negatif endike avèk patikil **pa** ki parèt devan endikatè vèb-la oswa devan vèb-la lè endikatè-a manke.

**a. pase pre:**
**pa** + san endikatè + vèb

m pa manje maten-an

**b. pase lwen:**
**pa** + **te** + vèb = **pat** + vèb

anne pase m pat (pa te) vwayaje

**ch. sa ki fèt kounye-a:**
**pa** + vèb

li pa monte chwal jodi-a

**d. sa ki fèt regilye:**
**pa** + vèb
Jozafa pa bale lakou-a toulejou

**e. sa ki kontinye fèt:**
**pa** + **ap** + vèb = **pap** + vèb

Jan pap (pa ap) jwe foutbòl kounye-a

**f. fiti pre:**
**pa** + **pral(e)** + vèb

demen Sedye pa pral nan travay

**g. fiti endefini:**
**pa** + **ap** + vèb

Endikatè **pap** endike fason negatif sa ki kontinye fèt ak fiti endefini selon advèb ki parèt apre vèb-la.

Nou pap ale anvan lapli-a rete

**h. fiti ensèten:**
**ka** + **pa** + vèb

Nan fòm negatif-sa-a endikatè **ka/kab/kap** parèt anvan **pa.**

Yo ka pa ale nan peyi etranje lòt anne

Men si **pa** te vin anvan **ka** nan fraz-sa-a sans-li ta vire pou di: Yo pa ka ale nan peyi etranje lòt anne

**i. kondisyonnèl pase:**
**pa** + **ta** + vèb

Menm si m te gen lajan m pa ta achte yon machin

**j. kondisyonnèl prezan:**
**pa** + **ta** + vèb - **pa** + **ta** + **ka/kab/kap** + vèb

Yo pa ta marye si yo pat renmen

Yo pa ta ka marye si yo pat gen travay

**k. kondisyonnèl fiti:**
si + **pa** + **ap** + vèb = si + **pap** + vèb
lè/lò + **pap** + vèb

Nan fòm-sa-a advèb pa gen enpòtans. Endikatè **pap** sèl, toujou endike kondisyonnèl fiti negatif.

Si lapli tonbe m pap vin lakay-ou.

Lè yo retounen yo pap jwenn nou isit-la.

**B. Vèb oksilyè**

Oksilyè se yon kalite vèb ki pèdi sans pa-li men ki sèvi pou endike fason ak tan lòt vèb.

Lang ayisyen-an pa gen reyèl oksilyè. Li sèvi ak sèten vèb pou li endike fason ak tan lòt vèb. Yo rele-yo vèb oksilyè. Yo sèvi tankou endikatè-yo. Men dis nan vèb ki sèvi pi souvan kòm oksilyè:

1. **fini/fin** sèvi pou endike yon aksyon ki tèminen:

   Jina fin manje.

   Jak fin kaba manje-a.

2. **koumanse/kòmanse** sèvi pou endike yon aksyon kap derape oswa ki derape deja:

   Silvya kòmanse chante.

3. **soti / sòti / sot / sòt** sèvi pou endike yon aksyon ki resan:
   Ti madanm-nan sòt bat gwo msye-a.

4. **fèk** sèvi pou endike yon aksyon ki rive toutalè-a: Jan fèk ap sòti ak tifi-sa-a.

5. **vle** sèvi pou endike yon aksyon ki pral rive toutalè: Lapli vle vini.

6. **peze** toujou sèvi avèk *monte* epi *desann.* Li endike yon aksyon prese ki fèt avèk kouraj:
   Tina peze monte epi li peze desann.

7. **konn** sèvi pou endike yon aksyon ki fèt regilye:
   Altagras konn kouri pou kont-li.

8. **vin** sèvi pou endike yon aksyon ki rive:
   Yo te zanmi lontan anvan yo vin renmen.

9. **tonbe** sèvi pou endike yon aksyon ki rive sibit:
   Li rete konsa li tonbe rele.

10. **pran** sèvi tou pou endike yon aksyon ki rive sibit:
    Kou li rive li pran kòn-nan.
    Depi li byen manje li pran chante.

Nan lang ayisyen-an pa gen oksilyè, pa gen gwoup vèb, pa gen tan senp ni tan konpoze. Anpil fraz fèt san vèb.

## A. Fòm afimatif ak fòm negatif san vèb

Lang ayisyen-an eksprime afimasyon kou negasyon souvan avèk adjektif, advèb epi non ki endike kote.

### a. avèk adjektif:

Jina ansent men vant-li pa pi gwo pase sa.

Jina te ansent anne pase bebe-li-a byen bèl.

M tèlman malad depi dènye vwayaj-mwen-an.

Mwen te tèlman malad ayè tout fanmi-m te pè.

### b. avèk advèb

Li anreta toulejou.

Li la jodi-a men pi souvan li deyò.

Li senkè mont mwen alè.

### ch. avèk non ki endike kote

Jezila nan klas-la avèk lòt elèv-yo.

Tifi-yo lakay-yo tout jounen jodi-a.

## B. Eleman SE ak YE

Kote nan lòt lang yo sèvi ak vèb oksilyè pou endike idantifikasyon epi kote ak lè, nan lang ayisyen-an yo sèvi ak eleman **se** ak **ye.** Yo parèt tou kote **ki** oswa **èske** kòmanse yon keksyon epitou nan repons keksyon-an. Alòske **se** ka parèt nan kòmansman oswa nan mitan yon fraz, **ye** pi souvan parèt nan bout fraz-la.

### a. idantifikasyon

| | |
|---|---|
| Se yon chèz - | Se yon chèz sa-a ye |
| M se yon pwofesè | Se pwofesè mwen ye |
| Yo se ameriken | Se ameriken yo ye |

### b. kote

Se nan kay-la yo ye - Kay-sa-a se kay yon doktè

Se nan mòn-nan li ye Se moun mòn yo rele-l

Se nan lekòl nou ye - Se la nou ye pou aprann

### ch. lè

Se midi li ye se lè pou nou manje

Se twazè li ye se lè elèv-yo sòti lekòl

Se nevè li ye se lè tout timoun te dwe ap dòmi

## *Nòt an plis* ----------------------------------------

***SE ak YE*** *sèvi sèlman pou ede idantifye pwofesyon, nasyonnalite, pozisyon ak lòt zafè konsa ki distenge yon moun. Yo sèvi tou pou endike kote moun ye, kote yo sòti, kote yap viv, tout kote yap travay, elatriye ... Epitou yo sèvi pou endike lè.*

---

## d. keksyon

### 1. avèk ki:

- Ki moun sa ye?
  Se doktè li ye

- Ki sa sa-a ye?
  Se yon biwo sa-a ye

- Ki lè li ye?
  Se dezè li ye

- Ki kote nou ye?
  Se nan jaden nou ye?

- Ki jan ou ye?
  Se malad mwen malad

- Ki manje sa-a ye?
  Se manje moun ki grangou anpil

## *Nòt an plis* ----------------------------------------

***Ki*** *parèt tankou yon pwonon sijè lè li sèvi pou li deziyen yon non:*

*Moun ki mache anpil gen pye poudre*
*Fanm ki jalou pa janm gra*

**2. avèk èske:**

- Èske se yon doktè ou ye?

  Non se kwizinyè mwen ye

- Èske se elèv yo te ye?

  Non se pwofesè yo te ye

- Èske se jodi-a yap vini?

  Non se lendi yap vini

- Èske se nan bibliyotèk li ye?

  Non se nan laboratwa li ye

**3. lòt fòm pou poze keksyon**

Nan fòm-sa-yo pa gen okenn eleman espesyal ki mennen keksyon-an. Gendelè li parèt lè yo fini yon fraz avèk yon espresyon keksyon. Gen lòt lè keksyon-an parèt selon son fraz-la:

Lap vini demen pa vre?

M ta renmen konnen?

M ta vle mande-ou yon konsèy?

Ou ka di-m sa wap fè la-a.

## Chema pou Revizyon 4

A. Sèvi avèk ***ap pral a va te*** pou ranpli espas vid-yo:

Ayè Lidya pa ___ mete yon wòb vèt lè li ___ ale sinema

Maten-an Jòjèt ___ netwaye kay msye-a ___ bati pou li

Jodi-a Jan ___ ale kay doktè ki ___ gade je-li

Pita Odilon ___ travay nan magazen ki ___ louvri ayè

Demen timoun-yo ___ ka jwe lè yo ___ fini devwa-yo

B. Sèvi avèk ***ka*** ***ta ka*** ***ta te va*** pou ranpli espas vid-yo:

M ___ ___ achte yon gwo kay si mwen ___ gen lajan

Si nou ___ jwenn travay nou ___ ___ achte yon machin

Ayè Selamiz ___ ale nan mache kote li ___ vann legim

Yo ___ reyisi nan egzamen-yo si yo ___ etidye

Ou ___ ___ gen tan pale avè-l si ou ___ rete pi lontan

CH. Mete senk fraz anwo-yo nan fòm negatif:

______________________________________________

______________________________________________

______________________________________________

______________________________________________

______________________________________________

______________________________________________

D. Fè senk fraz ki gen ***se*** ak ***ye*** ladan-yo:

_______________________________________________

_______________________________________________

_______________________________________________

_______________________________________________

_______________________________________________

_______________________________________________

_______________________________________________

E. Reponn keksyon-sa-yo:

Nan ki peyi ou soti? Ki dat ou te rive isit? Ekri repons-lan avèk lèt:

_______________________________________________

Ki dat ou te fèt? Ekri repons-lan avèk lèt:

_______________________________________________

Ki jan ou ekri avèk lèt (302) 518-1697?

_______________________________________________

Ki jan ou mande pèmisyon pou ou mete nenpòt wòb ble wouj vèt jòn wòz lè ou vle?

_______________________________________________

Ki jan ou mande ki moun ki ka di-ou lè ou dwe etidye leson-ou ak fè devwa-ou?

_______________________________________________

Pi fò mo nan lang ayisyen-an sòti nan lang franse jan yo te pale-l nan sèzyèm, disetyèm ak dizwityèm syèk. Li vin pi rich ak mo ki sòti nan eritaj karayib ak afriken-li epitou ak lòt mo ki sòti nan bouch divès etranje ki vini nan peyi Ayiti.

1. **Mo karayib:**

**kannari** *(ja pou sere dlo)*
**kwi** *(fon kalbas)*
**patat** *(rasin alimantè)*
**sanba** *(powèt-mizisyen)*
**koralen** *(gwo kannòt)*
**mapou** *(gwo pyebwa)*
**ranmak** *(kabann anlè)*
**sapoti** *(fwi twopikal)*

2. **Mo afriken:**

**akasan** *(labouyi mayi)* **banboula** *(ti tanbou vodoun)*
**Bouki** *(nèg sòt anfas Malis)* **ounfò** *(kay vodoun)*
**oungan** *(prèt vodoun)* **ounsi** *(sèvitè nan kay vodoun)*
**ountò** *(tanbou seremoni)* **Vodoun** *(relijyon ayisyen)*
**wanga** *(fetich)* **zonbi** *(mò ki tounen vivan)*

3. **Mo ki sòti nan lang espayòl:**

**abladò** *(moun ki pale anpil)*
**bòlèt** *(lotri popilè)*
**kabicha** *(ti dòmi)*
**sapat** *(sandal),*
**awoyo** *(moun danjere)*
**fouyadò** *(moun ki kirye)*
**mizadò** *(moun ki mize)*
**vyewo** *(koupè kann)*

4. **Mo ki sòti nan lang angle:**

**alawonnbadè**-all around by there *(tout alantou la-a)*
**anmbègè** *(sanndwich vyann moulen)*
**batrimann** *(reparatè batri)* **bokit** *(syo pou pote dlo)*
**biznis** *(komès / afè / zafè)* **djob** *(travay)*
**dwoum** *(barik metal)* **goudrin** *(ji po zannanna)*
**kawòtchoumann** *(reparatè kawòtchou)*
**kòl** *(apèl telefòn)* **òtdòg** *(pen ak sosis)*
**ponch** *(wonm ak sik epi ji fwi)* **sik** *(malad)*
**sosyal** *(sekirite sosyal)* **windo** *(fennèt)*

**5. Mo franse:** Nan vokabilè lang ayisyen-an nou ka separe kat gwoup mo franse:

1) mo ki pwononse tankou franse;
2) mo ki sibi chanjman;
3) mo ki gade menm son-yo ak menm sans-yo;
4) mo ki sonnen menm jan men ak sans diferan.

**1) Kèk mo franse kontinye sonnen menm jan yo te pwononse-yo nan sèzyèm, disetyèm ak dizwityèm syèk:**

| | | |
|---|---|---|
| **biye** *(billet)* | **bout** *(extrémité)* | **bwè** *(boire)* |
| **bwèt** *boîte)* | **chache** *(chercher)* | **chaple** *(chaplet)* |
| **chat** *(chat)* | **frèt** *(froid),* | **fwèt** *(fouet)* |
| **jile** *(gilet)* | **jouk** *(joug),* | **kwè** *(croire)* |
| **lèt** *(lait)* | **mwèl** *(mouelle),* | **rat** *(rat)* |
| **swèf** *(soif)* | **tabak** *(tabac),* | **takèt** *(targette)* |
| **twòk** *(troc)* | **twèl** *(toile)* | **vwèl** *(voile)* |

**2) Anpil lòt mo sibi chanjman:**

**a. prenmyè silab nan mo franse-a sote:**

| | | |
|---|---|---|
| kajou | nan plas | *acajou* |
| mare | nan plas | *amarrer* |
| rive | nan plas | *arriver* |
| vale | nan plas | *avaler* |

**b. atik ak detèminan posesif fè mas avèk mo-a:**

| | |
|---|---|
| lekòl-la | *l'école* |
| legliz-la | *l'église* |
| zabriko-yo | *les abricots* |
| zo-yo | *les os* |
| monnonk | *mon oncle* |
| dlo | *de l'eau* |

**ch. lèt u vin i, eu vin e*(é)*, eur vin è:**

| | |
|---|---|
| kalkil | *calcul* |
| senti | *ceinture* |
| chalè | *chaleur* |
| cheve | *cheveu* |
| kirye | *curieux* |

**d. son nen rantre nan plizyè mo:**

| | |
|---|---|
| kannal | *canal* |
| kann | *canne* |
| kannari | canari |
| kanmarad | *camarade* |
| kanna | *canard* |
| jenn | *jeune* |
| ennève | *énervé* |
| bonnè | *bonheur* |
| monnitè | *moniteur* |

**e. lèt r sòti nan fen tout silab:**

| | |
|---|---|
| tanbou | *tambour* |
| pòt | *porte* |
| sèten | *certain* |
| siga | *cigare* |
| dola | *dollar* |

**f. silab aise age ase ose konn tounen èy ay òy:**

| | |
|---|---|
| chèy | *chaise* |
| lakay | *la case* |
| piyay | *pillage* |
| kichòy | *quelque chose* |
| kouray | courage |

3. **Gen anviwon 2,000 mo franse ki gade menm son-yo ak menm sans-yo nan lang ayisyen-an:** Mo-sa-yo parèt sitou:

a. **nan chapit alimantasyon (manje):**
bifteck = **biftèk** bouillon = **bouyon**
carotte =**karòt** citron = **sitwon** gâteau = **gato**
gigot = **jigo** jambon = **janbon** papaye = **papay**
ragout = **ragou** saucisse = **sosis** tomate = **tomat**
orangeade = **oranjad** tamarin = **tamaren**

b. **nan chapit mèb nan kay:**
bibelot = **biblo** divan = **divan** matelas = **matla**
lampe = **lanp** chaise = **chèz** canapé = **kanape**

ch. **nan chapit zannimo:**
lapin = **lapen** cochon = **kochon**
vache = **vach** crapaud = **krapo**
mouche = **mouch** poisson = **pwason**
caíman = **kayiman** veau = **vo**

d. **nan chapit flè:**
bambou = **banbou** bougainvillier = **bougenvilye**
corail = **koray** jasmin = **jasmen** plante = **plant**

e. **nan pati kò moun:**
bras =**bra** main = **men** coude = **koud** dos = **do**
dent = **dan** menton = **manton** tête = **tèt**

f. **nan chapit koulè:**
blanc = **blan** marron = **mawon** mauve = **mòv**
rouge = **wouj** jaune = **jòn** violet = **vyolèt**

g. **nan chapit distraksyon:**
bal = **bal** ballon = **balon** blague = **blag**
danse = **dans** football = **foutbòl** violon = **vyolon**
joujou = **joujou** basketball = **baskètbòl**

h. **nan chapit lekòl:**
addition = **adisyon** banc = **ban** cahier = **kaye**
composition = **konpozisyon** copie = **kopi**
crayon = **kreyon** dessin = **desen** élève = **elèv**

**i. nan chapit ti metye:**
boulanger = **boulanje** maçon = **mason**
marin = **maren** mécanicien = **mékanisyen**
ouvrier = **ouvriye** patron = **patwon**
plombier = **plonbye**

**j. nan chapit abiman (rad):**
bas = **ba** châle = **chal** chapeau = **chapo**
gant = **gan** képi = **kepi** pyjama = **pijama**

**k. nan chapit relijyon:**
croyance = **kwayans** protestant = **pwotestan**
batême = **batèm** catholique = **katolik**
cloche = **klòch** cathédrale = **katedral**

## *Nòt an plis* ------------------------------------------------------------

***Pwofesè Pradèl Ponpilis ekri: "Gen moun ki pibliye liv kote yo pran avantaj sou resanblans mo nan de lang-yo pou yo deklare lang ayisyen-an se yon dyalèk – yon pitit deyò – lang franse. Vokabilè se sèlman alantou yon lang. Nannan-li sa ki di sa li ye tout bon se gramè-li ak fason mo-yo ale ansanm epi jan yo ranje nan fraz. Fason-sa-yo nan lang ayisyen-an pa sanble ditou avèk fason lang franse."***

Pawòl-sa-yo soti nan *Manuel d'Initiation à l' Ètude du Créole* paj 47.

**4. Gen kèk 700 mo ki pwononse tankou nan lang franse men ki vle di yon lòt bagay nan lang ayisyen. Konsa:**

| | | |
|---|---|---|
| F: crier | vle di | rele |
| **H: kriye** | **vle di** | **dlo nan je** |
| F: coffrer | vle di | mete nan prison |
| **H: kofre** | **vle di** | **bay gwo kou nan kò** |
| F: japper | vle di | bwi ti chen kap rele fè |
| **H: jape** | **vle di** | **bwi tout chen kap rele fè** |
| F: prêter | vle di | lajan oswa bagay ou avanse avèk lespwa yap renmèt-ou-yo |
| **H: prete** | **vle di** | **kit sa ou avanse kit sa yo avanse-ou** |
| F: souffler | vle di | pouse lè sòti nan bouch oswa nan nen |
| **H: soufle** | **vle di** | **pouse lè, sifle, poze** |
| F: tromperie twonpe | vle di | aksyon ki fèt pou |
| **H: twonpri** | **vle di** | **erè, fòt** |
| F: falaise | vle di | yon ti mòn bò dlo ki koupe tou dwat tankou yon mi |
| **H: falèz** | **vle di** | **presipis** |
| F: bonbon | vle di | sirèt, fridòdòy |
| **H: bonbon** | **vle di** | **gato, patisri** |

**6. Mo ayisyen:**

**Nan vokabilè lang ayisyen-an gen plizyè mo ki soti nan imajinasyon ak sansibilite pèp ayisyen-an.**

**a. gen mo ki sòti nan lòt mo tankou:**

| | | |
|---|---|---|
| **bèlte** | soti nan | bèl |
| **beke** | soti nan | bèk |
| **betize** | soti nan | betiz |
| **chicha** | soti nan | chich |
| **kave** | soti nan | kav |
| **klete** | soti nan | kle |
| **lwanje** | soti nan | lwanj |
| **tafyatè** | soti nan | tafya |

**b. gen mo ki sèvi kòm non epitou kòm vèb:**

| | |
|---|---|
| **bale** | li pran bale-a pou li bale |
| **batay** | si ou vle batay rantre nan batay |
| **blese** | si nou pa vle gen blese pa chèche blese lòt |
| **manje** | mwen manje bon manje manman-m-nan |
| **travay** | yo travay anpil men travay-la pa vanse vit |

**c. gen mo ki fòme avèk** ***gran gwo machann pye san vant:***

| | | |
|---|---|---|
| granchire | grandizè | granfòma |
| grannèg | granpanpan | |
| gwobwa | gwojipon | gwomoun |
| gwonèg | gwozotobre | gwozouzoun |
| machann | machann flè | |
| machann lèt | machann vyann | |
| pyebwa | pye kokoye | pye kowosòl |
| pye mango | pye sapoti | pye zaboka |
| pye zabriko | | |
| sankoutcha | sanlespri | sanwont |
| sanmanman | sannen | sansantiman |
| vant | vant anfle | |
| vant deboutonnen | vant lib | |
| vant mennen | vant pase | |

**d. gen mo ak ekspresyon ki sòti nan sikonstans:**

| | | |
|---|---|---|
| alevini | antresoti | ansyen pòv |
| beseleve | kenbepalage | moun vini |
| patekwè | potekole | virevoye |

**7. Mo espesyal:**

Nan vokabilè lang ayisyen-an gen sèten mo ki gen sans espesyal. Moun dwe fè atansyon lè yap sèvi avèk yo. Yon menm mo kapab genyen divès sans nan de twa lang diferan oswa nan divès rejyon yon menm peyi. Se pou sa nou dwe konnen sans kèk mo-sa-yo nan lang ayisyen-an:

- **bagay, chòz, zafè**

Mo-sa-yo sèvi nan divès sikonstans. Men pi souvan yo reprezante sèten pati prive nan kò moun.

- **kilti**

Anpil save ayisyen sèvi ak mo-sa-a pou yo dekri yon woumble bèlte oswa entelektyèl. Yo va menm rele-li yon woumble kiltirèl. Men mo kilti nan lang ayisyen reprezante sitou travay latè.

Nan lang angle kilti vle di sitou sa lafanmi montre timoun lakay tankou tradisyon, lang, dans, relijyon elatriye. Nan lang ayisyen yo rele sa **levasyon.**

Nan lang franse kilti vle di sitou bèlte, teyat, literati, aktivite entelektyèl ak relijyon epi tou sa ki reprezante estrikti sosyal yon pèp. Nan lang ayisyen yo rele sa **eklerasyon.**

- **konnen**

Se yon mo ki pa dwe sèvi po u dekri relasyon avèk moun. Mo ki korèk nan ka-sa-a se **rekonnèt.** Konsa mwen ka di mwen rekonnèt moun-sa-a.

- **kwoke**

Nan pi fò rejyon nan peyi Ayiti mo-sa-a vle di mete yon bagay longè bra sou mi. Li vle di tou anbrase. Men nan rejyon nò peyi-a li vle di rapò gason ak fanm. Nan rejyon sa-a li miyò si ou di **pann** oswa **pandye.**

- **lanmou**

Mo-sa-a sòf nan Bib-la vle di rapò fanm ak gason. Mo ki miyò pou sèvi se **damou** oswa **renmen.**

- **paran**

Mo-sa-a vle di manman ak papa. Men pi souvan ayisyen konsidere kòm paran tout granmoun nan kay-la ak lòt relasyon nan fanmi-an epitou bon zanmi ak bon vwazen. Lekòl pa dwe voye lèt ki kòmanse avèk **Chè paran.** Si direktè lekòl-la oswa pwofesè-a konnen ki moun kap okipe timoun-nan li dwe ekri **Manman** oswa **Papa** oswa **Moun ki responsab-la bonjou!** Men tou yo ka di **Lafanmi bonjou!** Nan tradisyon ayisyen paran se **fanmi** oswa **lafanmi.**

- **peryòd**

Mo-sa-a sèvi sitou pou dekri lè yon fi gen règ-li. Se pou sa yon moun dwe reflechi byen anvan li sèvi avèk-li.

- **sèks**

Se yon lòt mo ki reprezante rapò gason ak fanm nan lang ayisyen-an. Kòm lang-sa-a pa gen ni maskilen ni feminen li miyò si moun kap prepare fòm lòt moun dwe ranpli endike **gason / fanm** oswa **gason / fi** oswa **g / f.**

## *Nòt an plis* ----------------------------------------

**Lang ayisyen-an** gen anpil mo men nou dwe sonje se pa tout mo-li-yo ki kòrèk tout

# Pawòl an plis

## Ti koze sou istwa lang ayisyen-an

Ki lè lang yo rele Kreyòl-yo kòmanse, pèsonn moun pako di li sèten sèten. Men sa ki sèten se papye kèk save ak administratè te ekri depi nan tan koloni Sendomeng-lan. Yo te seye ekri nan fason franse lang popilasyon plantasyon-yo tap pale.

Se konsa an 1793 konmisè Sontonnaks te ekri *Pwoklamasyon libète jeneral esklav-yo nan Sendomeng:*

> ***"Tout nègues & milates, qui zesclaves encore, nous déclaré io tout libe. Io gagné même droit que toute les autes citoyens Français; mais io va suive zordonnance que nou va fait."***

Jouk rive nan anne 1940 se nan fason franse-a yo te ekri lang ayisyen-an. Youn nan rezon pou sa se paske ekriven ayisyen-yo pat vle pran chans deranje lektè-yo ki te abitye sèlman ak òtograf franse. Se pou sa yo te ekri :

> ***"Ioun niche miel plein sirop té trouve-l' sans maître. Guêpe réclamé-l', Miel réclamé-l'. Yo pote cause-la devan Macaque, Macaque t'a bien vlé confisqué tout affaire-la pour bouche part-li, mais li pas n'ose: Miel ac Guêpe c'est deux bêtes qui gagner mauvais piquant" ...***

Alantou anne 1940 Òmonn Makonnèl yon pastè Legliz Metodis ak zanmi-l Frank Lobak ki li-menm te yon save ameriken nan zafè lang vin pwopoze yon sistèm òtograf ki te chita sou prensip fonnetik entènasyonnal. Men yon egzanp:

> ***"Lè sa, chèf fâmiy-a râsâble tout pitit li, fâmiy li: bò-fis, pitit pitit-a, kèk zâmi êpòtâ, sitou zâmi ki té-ba li plis kôkou lè li t-ap-fè jadê-â, pou vin gouté diri avè-l; sa vlé di, prémié fwa ké-li t-apral mâje nâ-diri-a."***

Sistèm òtograf Makonèl/Lobak-la sèvi pandan dizan. Men, alentou 1950 de ayisyen, filològ Chal Fènan Preswa ak edikatè Lelyo Foblas pwopoze kèk chanjman nan sistèm Makonnèl/Lobak-la.

Se konsa yo te sijere ranplase **â ê ô** avèk **an en on** epi ekri **i-n** lan plas **in** nan mo tankou **machi-n** epitou ranplase **an** avèk **a-n** nan mo tankou **pa-n.** Yo te ranplase **y** avèk **i** nan mo tankou **pié** et yo te ranplase **w** avèk **ou** nan mo tankou **moua.** Òtograf-sa-a sèvi pandan anviwon vennsenkan.

Se avèk òtograf-sa-a yo ekri ***Bib la: Paròl Bondié an AYISYIN.*** Se konsa nan ***Prémié Kozé*** liv-sa-a yo ekri:

> ***"Nan tan lontan, lè pat ankò gin machi-n pou fè liv, sé kopié yo té konn kopié liv yo alamin. Sé poutèt sa yo té rélé liv sa yo maniskri, ki vlé di liv yo kopié alamin. Se konsa, nou pa janm jouinn prémié prémié liv yo té ékri yo. Sé grémési maniskri yo liv yo rivé jouinn nou."***

Jounen jodi-a gen yon òtograf ofisyèl ki etabli avèk Lwa 28 septanm 1979 Gouvènman ayisyen-an pran epi Sikilè Depatman edikasyon nasyonnal pibliye 31 janvye 1980. Alèkile pi fò ekriven nan lang ayisyen-an rekonnèt epi respekte òtograf ofisyèl-la.

Anviwon katrevenzan anvan òtograf-la te vin ofisyèl yon ekriven ayisyen ki te rele Jòj Silven te pibliye nan anne 1901 yon liv li te rele ***Cric? Crac!*** Se yon liv kont li te ekri sou modèl fab ekriven franse Lafontèn. Dapre Silven: *"Jou yo va ekri ase bon liv nan lang kreyòl-la li va rantre nan lekòl andeyò tankou nan lekòl lavil. Lè-sa-a pwoblèm ansèyman primè ap preske rezoud."*

Men youn nan fab Jòj Silven-yo ki te parèt nan paj 218 yon liv *Asosyasyon Antropolojik Ameriken* te pibliye nan mwa avril-jen 1953. Se Wobè A. Hal jr. ki te prepare-l avèk Sizàn Komè Silven, Òmonn Makonnèl epi Alfrèd Metwo. Liv-la te pale sou *Kreyòl ayisyen: gramè - tèks - vokabilè.*

Òtograf fransize

## Chien ki couè l'ombraj, cé viann

Toutt chien gangnin piç',
Main, toutt pas gagnin lesprit.
Gnou chien-mòn', qui té plein
toutt viç',
Main qui té-sott tancou Bouqui,
Gnou bon matin, t'apé couri
Avec moceau viann nan guiol li.
Rivé bò la-riviè,
Li ouè nan d'leau-là, qui té clè,
Gnou lott chien, laidd, vòlè,
gros gé,
Avèc moceau mangé
Pi gros, pi goût, pasé pa li.
Ça sèlment mété di fé nan
Sang boug-là. Li prend grondé:
Houan!
Gnou fois, dé fois. Lott pas pati.
Li vancé; lott-là vancé tou.
Li quioulé; lott fait con li... Fou,
Con gnou dévorant, li sauté
Nan colett ti-insolent-là;
En mainm temps, li mété jappé.
Aguio viann! Ni pa li, ni pa
L'ennmi-li, toutt plongé nan d'leau
Con li t'apé fann dèyè-yo,
Li pèdi pié ... Ça fait con ça,
Quand Mouché soti là bien frett,
Sans sac ni crab, li ouè lott-là
Cété li-mainm, qui té gnou bett!
Cé ça qu'a toujou rivé
Moun' trò saf, qui fait métié
Quitté cay' Madanm yo, pou
Y'allé couri cascannett.
Lò yo fini bouqué nett
Chaché lanmou tout patout,
Bò Madanm yo, yo vini,
Mandé li: "Côté Lanmou?",
Madanm dit: "Lanmou pati!"

Òtograf ayisyen

## Chen ki kwè lonbraj se vyann

Tout chen genyen pis,
Men, tout pa genyen lespri
Yon chen mòn ki te plen
tout vis,
Men ki te sòt tankou Bouki,
Yon bon maten tap kouri
Avèk moso vyann nan djòl-li
Rive bò larivyè,
Li wè nan dlo-a ki te klè
Yon lòt chen, lèd, vòlè,
gwo je,
Avèk moso manje
Pi gwo pi gou pase pa-li.
Sa sèlman mete dife nan
San boug-la.Li pran gwonde
Houan!
Yon fwa, de fwa. Lòt pa pati.
Li vanse, lòt-la vanse tou.
Li tchoule, lòt fè kon li...Fou
Kon yon devoran , li sote
Nan kòlèt ti ensolan-an.
An menm tan li mete jape
Adjo vyann! Ni pa-li ni pa
Lennmi-li, tout plonje nan dlo
Kon li ta pe fann dèyè-yo,
Li pèdi pye ... Sa fè konsa,
Kan mouche sòti la byen frèt,
San sak ni krab, li wè lòt-la
Se te li-menm ki te yon bèt!
Se sa ki toujou rive
Moun twò saf ki fè metye
Kite kay madanm-yo pou
Yo ale kouri kaskanyèt.
Lò yo fini bouke nèt
Chache lanmou toupatou,
Bò madanm-yo yo vini
Mande-li: "Kote lanmou?"
Madanm di: "Lanmou pati."

## *Nòt an plis* ---------------------------------------------------------------

***Jòj Silven*** *fè yon prenmyè piblikasyon* ***Cric? Crac!*** *nan Pari, Frans, an 1901. Nan liv-sa-a li te fè yon rale nan 40 dènye paj-yo sou gramè ak vokabilè kreyòl ayisyen. An 1929 li pibliye fab-yo sèlman nan Pòtoprens, Ayiti.*

### Konvèsasyon Dyedonne ak Filomèn

- Bonjou madanm. Ki jan ou ye?
- M byen mèsi e ou-menm?
- M byen tou avèk lèd Gran Mèt-la.
- M rele Dyedonne e ou-menm ki jan ou rele?
- Mwen-menm m rele Filomèn.
- Se yon bèl ti non.
- Se te non manman manman-m.
- Pa-mwen se te non papa papa-m.
- Tigason sè-m-nan rele Dyedonne tou.
- Ou pa gen pitit ou-menm?
- Wi mwen gen yon tifi.
- Ki jan li rele?
- M rele-l Matilda
- Se pa yon non ayisyen?
- Non papa-l te panyòl.
- Li pa la ankò?
- Non li tounen nan peyi-l.
- Ki laj Matilda genyen?
- Li fèk gen senkan nan mwa daou-a.
- Li pral kindègadenn anvan lontan?
- Wi kou lekòl louvri nan mwa septanm-nan.
- Ki klas ou te rive ou-menm?
- Mwen te rive sètifika.
- Mwen-menm mwen te fè nevyèm fondalnatal.
- Depi kounye-a map prepare pou Matilda rive jouk nan tèminal.
- Ou gen rezon, jounen jodi-a pa gen lavni san bon enstriksyon.

## Konvèsasyon sou lavi chè

- Bonjou msye. Ban-m nouvèl-ou
- M pa pi mal. Men sa ta ka miyò.
- Ki sa-a ki ta ka miyò?
- Sitiyasyon-an ki di anpil.
- Tout moun konn sa.
  Men ki sa ki fè lavi-a difisil konsa?
- Lè ou pa kapab peye lwaye-w, bay pitit-ou manje, abiye-yo, lavi-a vin tankou lanfè.
- Ou pa touche nan travay-ou?
- Si mwen pa te touche, mwen-menm ak tout fanmi-m nou ta mouri deja.
- Ou bezwen aprann ki pi bon jan pou ou sèvi ak lajan-ou.
- Fò dabò m ta gen lajan-an.
- M te kwè ou touche nan travay-ou?
- Touche ak gen lajan pa menm bagay ditou.
- M pa konprann.
- Travay-la pa peye. Lè yo ba-w ti monnen-an ou vin pi razè pase lè ou patko touche-a.
- Sa ki lakòz sa rive?
- Sa ki pou fèt ak ti lajan-an pi plis anpil pase-l.
- Pito ou chache yon travay ki peye pi byen.
- Ou gen rezon men sa pa fasil.
- Se poutèt sa nou tout dwe prepare-n pi mye nou kapab. Ale lekòl, aprann yon metye, sa ede anpil nan jwenn bon travay.
- Sa-a se vre. Se tout tan yap mande-m sa mwen te aprann oswa sa mwen konnen.

# Koulè - Anne - Semenn - 4 Sezon

## Koulè

Yo di nan lakansyèl gen sèt koulè-sa-yo:

**wouj jònabriko jòn vèt ble digo vyolèt/mòv**

Men gen lòt koulè ankò tankou sa-yo ki nan kolye maldjòk-yo. Se: **mawon nwa blan wòz**

==========================================

**Anne** - Nan yon anne gen douz mwa-sa-yo:

| | | | |
|---|---|---|---|
| janvye | fevriye | mas | avril |
| me | jen | jiyè | out/daou |
| septanm | òktòb | novanm | desanm |

==========================================

**Semenn** - Nan yon semenn gen 7 jou-sa-yo:

- lendi se premyè jou aktivite
- madi se dezyèm jou travay
- mèkredi se twazyèm jou lekòl
- jedi se katriyèm jou sòti
- vandredi se senkyèm jou konmès
- samdi se sizyèm jou mache
- dimanch se setyèm jou pou poze

==========================================

**Sezon** - Anpil peyi gen 4 sezon-sa-yo:

- **prentan**: lapli tonbe annou plante
- **lete:** chalè monte ann al benyen
- **lotòn:** chalè ale tout fèy vin mi
- **livè:** fredi rive annou chofe

Ann Ayiti gen de sezon: **sezon sèk** ak **sezon lapli**

---

## Ann bay odyans

Yon jou yon pwofesè tap vwayaje nan menm bato ak yon tigason. Pwofesè-a mande tigason-an: "Eske ou konn li?" Tigason-an reponn: "Non m pa konn li. M pa janm al lekòl." "Donmaj pwofesè-a di ou deja pèdi twaka nan lavi-w."

Apre kèk tan vin gen yon gwo tanpèt sou lanmè-a. Bato-a pre chavire. Tigason-an mande pwofesè-a: "Eske ou konn naje?" Lè pwofesè-a reponn "non" tigason-an di: "Mizerikòd ala yon malè pou ou, ou pral pèdi tout lavi-w."

---

Yon jou Tantafè ale lakay Papa Bondye. Lè li rive li mande: "Papa Bondye konbyen yon milyon anne ye pou ou?" Papa Bondye reponn: "Yon ti moman." Apre sa Tantafè di: "Konbyen yon milyon dola ye pou ou?" Bondye reponn: "Senk kòb." Alò Tantafè di: "Papa Bondye tanpri ban-m senk kòb." Bondye reponn: "Ak gran plezi pitit-mwen tann yon ti moman."

## Devinèt ayisyen

- Lakataw fè klaw lan Ginen tande: ***loraj***
- Kat pat bat lawouze de pistole vize anlè: ***bèf***
- Pase isit pase laba na kontre: ***senti***
- M gen yon ti malèt tout tan map debale-l se plis bèl rad map jwenn: ***chou***
- Dlo kouche: ***melon***
- Dlo kanpe: ***kann***
- Oto sou dlo: ***bato***
- Fèy nan pyebwa ki chaje ak pawòl: ***liv lekti***
- Poul blan ki ponn ze nwa: ***gous koton***

==========================================

## Pawòl Granmoun

- Lawouze fè banda touttan solèy pa leve
- Ravèt pa gen rezon devan bèk poul
- Rat ki gen ke pa janbe dife
- Nanpwen renmen ki pa mande kite
- Lò ou gen devenn lèt kaye kase tèt-ou
- Bouch manje tout manje men li pa pale tout pawòl
- Sòt ki bay enbesil ki pa pran
- M vin tire bẹ̀f m pa vin konte vo
- Bat chen tann mèt-li
- Sa Bondye sere pou-ou lavalas pa janm bwote-l ale
- Ti grenn fè gwo pyebwa

# Sonnen Klòch-la Sonnen

*(Yon pwezi Poris Janbatis pibliye nan "Lavi An Myèt")*

Maten-an klòch-la karyonnen ge
Kè klòch-la te kontan kont kontan-l
Se te maryaj Tita ak Tinès.
Amidi-a li sonnen byen sen
Klòch-la te sonnen pou lapriyè
Klòch-la te gen tout repo lespri-l.
Akatrè-a klòch-la te sonnen tris
Kè klòch-la tap benyen nan lapenn
Vwa klòch-la te sonnen tris anpil
Pou Ton Si ki pati lan Ginen.

Pou jounen-an
Klòch-la te tris
Klòch-la te sen
Klòch-la te ge.
Klòch-la te sonnen twa fwa
Twa fwa vwa klòch-la te rezonnen
Pou di nou tout lavi gen twa fas.
Lavi gen maten
Lavi gen midi
Lavi gen aswè.

Klòch-la va sonnen sen
Li va karyonnen ge
Vwa-li va tris anpil.
Nan pran sonnen tris
Li va karyonnen ge
Byen sen li va sonnen.
Li va sonnen twa fwa
Twa fwa la pran sonnen
Sou chimen tout kretyen.

======================================

## Fèy Enskripsyon Lekòl

1. Non lekòl-la________________________ 2. Dat __________

3. Non elèv-la ________________________________

4. Kote li rete________________________________

Tel.:______________ Nan ka ijans:________________

5. Eske se yon fi osnon se yon gason?____________

6. Dat elèv-la fèt ____________________________
jou mwa anne

7. Ki kote li fèt_______________________________

8. Li prezante batistè-l ____ wi ____non

9. Lòt papye li prezante_________________________

10. Dennyè lekòl li te ale________________________

11. Ki kote_____________________________________

12. Ki anne ________ jouk ki klas _______

======================================

==================================

13. Non moun ki responsab elèv-la ______________________

14. Non papa elèv-la ______________________________________

15. Ki metye-l? _____________________________________________

16. Kote li travay __________________________________________

17. Nimewo telefòn nan travay-la _________________________

18. Non manman elèv-la ___________________________________

19. Ki metye-l?_____________________________________________

20. Kote li travay __________________________________________

21. Nimewo telefòn nan travay-la _________________________

22. Ki lang yo pale?________________________________________

23. Lakay ki moun elèv-la rete?___________________________

24. Ki kote moun-nan rete? ______________________________

==================================

# Chante popilè ayisyen

## Choukoun

*(Pawòl Ozval Diran - Mizik Molea Monton)*

Dèyè yon gwo touf pengwen
Lòt jou mwen kontre Choukoun
Li souri lè li wè mwen
Mwen di: "Syèl ala bèl moun!" (2 fwa)
Li di: "Ou twouve sa chè?"

*Ti zwèzo ta pe koute-nou nan lè (2 fwa)*
*Kan mwen sonje sa mwen genyen lapenn }*
*Ka depi jou-sa-a de pye mwen nan chenn } (2 fwa)*

Choukoun se yon marabou
Je-li klere kou chandèl
Li genyen tete doubout
Aha! si Choukoun te fidèl (2 fwa)
Nou rete koze lontan

*Jis zwèzo nan bwa te parèt kontan (2 fwa)*
*Pito bliye sa se twò gwo lapenn }*
*Ka depi jou-sa-a de pye mwen nan chenn } (2 fwa)*

Ti dan Choukoun blan kou lèt
Bouch-li koulè kayimit
Li pa gwo fanm li grasèt
Fanm konsa plè-mwen touswit (2 fwa)
Tan pase pa tan jodi...

*Tout zwazo nan bwa ki ta pe koute (2 fwa)*
*Si yo sonje sa yo dwe nan lapenn }*
*Ka depi jou-sa-a de pye-mwen nan chenn } (2 fwa)*

Nale lakay manman-li
Yon granmoun ki byen onnèt
Sito li wè-mwen li di:
Aha! mwen kontan sila-a nèt (2 fwa)
Nou bwè chokola onnwa

*Ti zwezo tande tou sa ki te di (2 fwa)*
*Pito bliye sa se twò gwo lapenn }*
*Ka depi jou-sa-a de pye-mwen nan chenn } (2 fwa)*

Yon gran banda vin rive
Gason vanyan ak bèl pòz
Li gen travay nan prive
Malè-mwen li ki lakòz (2 fwa)
Li twouve Choukoun joli

*Li pale save Choukoun renmen-li (2 fwa)*
*Pito bliye sa se twò gran lapenn }*
*Choukoun kite-mwen de pye-mwen nan chenn} (2 fwa)*

---

## Anjeliko

Tifi ki pa konn lave pase
Ale kay manman-w
Tifi ki pa konn rakomode
Ale kay manman-w
Tifi ki pa konnen kwit manje
Ale kay manman-w
Anjeli-ko, Anjeli-ko
Ale kay manman-w

*Ale kay manman-w chè (2 fwa) }*
*Ale kay manman-w Anjèl } (2 fwa)*
*Pou nou pa gen dezagreman }*

## Ayiti Cheri

*(Pawòl ak Mizik Otelo Baya)*

Ayiti cheri pi bon peyi pase ou nan pwen
Fòk mwen te kite-w pou mwen te kapab konprann valè-w
Fòk mwen te manke-w pou mwen te kab apresye-w
Pou mwen santi vrèman tou sa ou te ye pou mwen
Gen bon solèy bon rivyè ak bon brevaj
Anba pye bwa ou toujou jwenn bon lonbraj
Gen bon ti van ki ban-nou bon ti frechè
Ayiti Toma se yon peyi ki mèchè.

Lò lan peyi-mwen kote ou pase nan tout gran chimen
Se bonjou konpè e makòmè e timoun-nan-yo?
Sa n pa wè konsa manyè rantre ti bren
Pou nou bwè kichòy pou nou jwe de ti kout zo.
Fin bay lanmen se rantre lan gran pale
Se politik se move sitiyasyon
Sa pou nou fè se pou nou pran-l kou li ye
Men Bondye si bon la ban-nou benediksyon.

Lò ann Ayiti ou pa jam manke tan pou soufle
Sa wap fè jodi ou ka fè-li demen si ou vle
Kan demen rive kit li bon kit li pa bon
Sa pa fè anyen tout moun konn di Bondye bon.
Ann Ayiti moun pa janm dezespere
Nou gen lafwa nan yon Dye ki pa janm manti
Nap fè jodi kan demen pa asire
Ala bon peyi o Bondye se Ayiti

## Ayiti Peyi-Mwen

*(Pawòl ak Mizik Masèl Silven)*

Mwen fèt nan yon bèl ti peyi
Ki benyen lan mè dèzantiy
Peyi-m sila-a wi m renmen-li
Li tèlman dous tèlman trankil.
Ayiti se konsa l rele
Li trè joli li trè chaman
Yo mèt ban-m lò mèt ban-m dyaman
Mwen pap janm kite-l.

***Refren***
***Ayiti! Ayiti! Mwen renmen pou tout lavi*** }
***Ayiti manman cheri*** } ***(2 fwa)***
***Se lan bra-w pou mwen mouri*** }

Peyi-m sila-a se siwo myèl
Li dous pase yon kann kreyòl
Pitit-li pa konprann valè-l
Paske li pa genyen bon dyòl.
Men etranje ki apresye-l
Depi nan peyi-a l vini
Li pa vle pyès pou li kite-l
Tan li renmen-li.

Ayiti se yon marabou
Ki kapab fè yon nonm vin fou
Ayiti se yon milatrès
Li konn zye dou li konn karès.
Ayiti se yon bèl grifonn
Ki kapab bay yon nonm frison
Ayiti se yon bèl nègès
Li met moun nan livrès

## Ti Zwazo
*(Chante timoun nan wonn)*

Ti zwazo kote ou prale )
M prale kay Fiyèt Lalo ) (2 fwa)
Fiyèt Lalo konn manje timoun )
Si wale la manje-ou tou. )

Brik kolobrik, brik kolobrik ) (2 fwa)
Wosiyòl manje kowosòl )

Woulo woulo woulo
Ann arivan-m lavil Lyogàn
Tout bèt tonbe nan bwa (anpil fwa)

==========================================

## Dodo Titit
*(Chante pou fè bebe dòmi)*

Dodo titit manman-li
Dodo titit papa-li
Si titit-la pa vle dodo }
Krab nan kalalou va manje-li } (2 fwa)

Manman-li ale larivyè
Papa-li ale peche krab
Si titit-la pa vle dodo }
Krab nan kalalou va manje-li } (2 fwa)

Dodo titit, krab nan kalalou } (2 fwa)

## **Desalinyèn** - *Ochan pou Ayiti*

*(Pawòl Jisten Lerison - Mizik Nikola Jefra)*
*(Tèks ayisyen: Annsi Dewòz ak Remon Moyiz)*

Pou Ayiti peyi zansèt-yo
Annou mache men nan lamen
Lan mitan-n pa fèt pou gen trèt
Sou tè-n nou dwe sèl mèt.
Annou mache men nan lamen
Pou Ayiti ka vin pi bèl
Annou, annou met tèt ansanm
Pou Ayiti onnon tout zansèt-yo.

Pou Ayiti onnon zansèt-nou
Nou dwe sèkle nou dwe plante
Se nan tè nou gen tout fòs nou
Se li ki ban-n manje.
Ann bite tè, ann voye wou
Ak kè kontan fòk tè-a bay
Sèkle, wouze fi kou gason
Pou nou ka viv ak sèl fòs ponyèt-nou

Nou gen on drapo tankou tout pèp
Nou dwe renmen-l mouri pou li
Se pa kado blan te fè nou
Se san zansèt-nou-yo ki te koule.
Pou nou kenbe drapo si-la-a
Nou dwe travay met tèt ansanm
Pou lòt peyi ka respekte-l
Drapo si-la-a se nanm tout Ayisyen.

# Konstitisyon Repiblik Ayiti 1987

## Premyè Koze

Pèp ayisyen-an deklare Konstitisyon-sa-a:

- Pou garanti san dapiyanp ni antrav dwa-li pou li viv lavi nan libète ak kè kontan jan sa ekri nan Batistè Endepandans 1804-la ak nan Deklarasyon Inivèsèl Dwa Moun 1948-la.

- Pou li fè yon nasyon ayisyen ki chita sou lajistis nan sosyete-a ak libète ekonomik epi endepandans politik.

- Pou li tabli yon Leta byen chita e byen solid ki kapab pwoteje ni valè ak koutim-li ni dwa pou li souvren ak endepandan ni vizyon nasyon-an fè pou demen-li.

- Pou li chouke byen fon yon demokrasi ki rekonnèt plizyè kouran politik ak dwa gouvènman pou swiv youn apre lòt epi ki soutni san antrav dwa Pèp Ayisyen-an.

- Pou li bay tèt ansanm nasyon-an tout jarèt nesesè pou dechouke tout vye prejije ki separe moun lavil ak moun andeyò epi pou fòse tout moun rekonnèt nou se youn nan lang nou tout pale ak nan levasyon nou tout genyen. Pou rekonnèt tou dwa pou nou tout fè pwogrè avèk dwa pou nou jwenn enfòmasyon ak edikasyon epi dwa pou lasante ak travay epitou dwa pou bòn amizman.

- Pou li sèten Pouvwa Leta-yo ap rete nan wòl-yo men yap pataje travay-yo pou yo sèvi an premyè enterè fondalnatal nasyon-an.

- Pou li tabli yon sistèm gouvènman ki chita sou libète fondalnatal-yo ak sou respè dwa kretyen vivan. Youn ki garanti lapè nan sosyete-a ak jistis ekonomik san paspouki. Youn ki rekonnèt dwa pou tout popilasyon-an patisipe epi bay mo-li sou tout gwo desizyon kap angaje lavi nasyon-an. Youn ki fè desantralizasyon reyèlteman.

# Ki edikasyon pou Ayiti?

Pawòl Woje E. Saven

Pi fò ayisyen save kwè edikasyon ak levasyon se tankou de gouden ak senkant kòb. Se pa vre. Lè yon manman di li bay pitit-li bon levasyon, li vle di li montre pitit-la bon mannyè ak bon tradisyon li te jwenn nan men manman-n ki li-menm te resevwa-l nan men manman pa-l.

Levasyon pou yon manman ayisyen se respekte granmoun, se pale byen ak moun. Se abiye byen pou chak sikonstans. Se sèvi kwayans lafanmi. Se devinèt, chante, danse ak bèl kont. Se montre tifi kwit manje ak fè kouti. Se montre tigason voye wou ak bati kay. Tou sa ak kèk lòt ankò rantre nan levasyon.

Men gen yon bagay pi fò manman nan peyi Ayiti pa ka bay pitit-yo. Yo pa genyen-n. Yo pa konnen-n. Pèsonn moun pa janm ba-yo-l. Pi souvan menm yo pa ka jwenn-ni. Mèvèy-sa-a rele enstriksyon. Yon atou depi nan tan lontan sèten moun seye kenbe lwen manman ayisyen-yo sitou.

**Ki sa edikasyon ye?**

Levasyon san enstriksyon pa kont. Tout moun bezwen toulede pou yo mache byen, pou yo vanse devan, pou yo gen **edikasyon**. Edikasyon se levasyon ak enstriksyon mete ansanm, san kondisyon, san limit pou tout moun. Edikasyon louvri pòt eklerasyon. Li sòti yon moun nan fè nwa li mete-li nan wè klè. Moun-sa-a vin eklere. Li ka menm yon jou vin save.

Plis li gen levasyon solid, plis li jwenn enstriksyon kòrèk yon moun ap gen edikasyon ki pou pèmèt-li rive kote li vle ale. Edikasyon tankou yon pyebwa kote rasin-li ak kò-li se levasyon epi branch ak fèy epi flè-li se enstriksyon. Wete youn oswa lòt ou pa gen yon bèl pyebwa ankò.

**Edikasyon poukisa?**

Anri Kristòf te gen yon repons ki gen anpil valè: *"Edikasyon ap fè ras-la vin miyò epi lap sòti pèp-la sou platon lannati pou monte-li anwo sou platon rezon."* Se Jan Renòl Janpyè ki rapòte fraz-sa-a nan *Istwa Ayiti, Peryòd Nasyonnal,* 1992. Li ta ka sèvi kòm sijè disètasyon pou elèv Bakaloreya.

Dapre Janpyè sou gouvènman Kristòf, nan vil-yo tankou andeyò, te gen anpil lekòl elemantè, segondè ak siperyè. Nan lekòl pwofesyonnèl-yo elèv-yo te resevwa yon kalite enstriksyon san parèy ki, moun kwè, te pèmèt-yo bati nan yon mwa, chapèl Milo-a achitèk nan lemonn konsidere yon ti mèvèy.

Kristòf te monte yon systèm **edikasyon pou devlopman** ki te ofri chak moun yon chans pou li jwenn yon moso konnesans pa sèlman pou li-menm men pou devlopman wayòm-nan. Li te gen yon vizyon kote pèp-la sòti sou platon woutin, reziyasyon, medyokrite pou li monte anwo sou platon refleksyon, pwodiksyon, reyalizasyon. **Se bon rezon pou edikasyon.**

**Ki edikasyon pou Ayiti?**

Se yon edikasyon ki ranfòse levasyon pèp ayisyen-an epi ki ba-li enstriksyon li bezwen pou li devlope peyi-a nan enterè pa-l. Se yon edikasyon ayisyen, pou ayisyen ann Ayiti. Se yon edikasyon ki konsènen tout fanmi, tout pwofesè ki pou bay enstriksyon, tout pwogram ansèyman yo dwe swiv, tout liv pou yo sèvi ak tout batiman kote yo bay enstriksyon.

Pi bonnè posib yo dwe ajoute leson etnoloji ayisyen nan pwogram ansèyman twa dennyè anne klas segondè-yo. Yo ta dwe modifye pwogram klas-sa-yo tou pou prepare volontè ki, apre yo pase egzamen Bakaloreya-yo, vle al travay nan rejyon andeyò pandan yon anne omwens, nan enstriksyon, sèvis kominotè ak agrikòl, atizana ak ijyèn. Sa ta pèmèt bon kantite jenn jan jwenn travay. Sa ta pèmèt kominote andeyò-yo jwenn sèvis.

Pwogram fòmasyon pwofesè-yo dwe gen klas etnoloji ayisyen ak klas lang ayisyen. Yo dwe aprann respè ak tolerans pou elèv-yo ak fanmi-yo. San respè ak tolerans pa ka gen konpreyansyon. Yo dwe aprann sèvi avèk imajinasyon-yo pou yo motive pa timoun-yo epi ankouraje abitid pwodiksyon byen fèt lakay timoun-yo depi nan prenmyè anne. Yo dwe adapte chak klas avèk anviwonnman kote lekòl-la ye. Chak elèv dwe gen konsyans ki moun li ye, kote lap viv epi sa li dwe fè pou li ede devlope kominote-li.

Twa prenmyè anne enstriksyon yon timoun esansyèl pou pwogrè li ka fè pi devan. Pandan tout tan-sa-a tout ansèyman li resevwa dwe fèt nan lang li deja pale. Lap konprann pi vit e pi byen. Apre sa, san yo pa abandonnen prenmyè lang-lan, yo ka kòmanse montre-l lòt lang, sitou lang ki pi pre lang pa-li.

Liv ki dwe sèvi nan lekòl-yo se liv ki gen relasyon avèk elèv-yo e avèk anviwonnman-yo. Se liv ki louvri fennèt pou montre lemonn e fè imajinasyon timoun-yo travay. Se liv ki ranfòse levasyon timoun-yo resevwa lakay. Se liv ki pèmèt pwofesè-yo fè adaptasyon ak modifikasyon pou timoun-yo ka toujou kontan ak tèt-yo, ak fanmi-yo, ak levasyon-yo pandan yap aprann anpil bèl bagay sou lòt kote ak lòt moun.

Yon batiman lekòl nan yon peyi tankou Ayiti pa bezwen sanble yon moniman. Sal klas-yo dwe gran ase pou pwofesè ak elèv-yo jwenn espas yo bezwen pou tout aktivite imajinasyon ak kreyativite-yo sigjere yo fè. Sal-yo dwe gen bon klète. Yo dwe byen vantile. Yo dwe gen anpil tablo sou mi-yo wotè timoun-yo. Pi souvan posib, batiman lekòl-la dwe sèvi kòm sant kominotè. Se yon bon kote pou manman, papa, pitit ale ansanm aprann, konprann epi prepare demen.

**Konklizyon**

Pèsonn pa ka di li gen tout repons-yo pou edikasyon ann Ayiti oswa pou nenpòt ki lòt keksyon ki konsènen peyi-a.

Men nou tout ki gen fyète pou mirak 1804-la, ki etidye tribilasyon peyi-a pase depi lè-sa-a, epi ki gen lespwa yon jou li va sòti avèk yon lòt viktwa, nou dwe kontinye chèche epi di sa nou kwè ki kapab ede-l reyisi.

Men nou dwe toujou sonje nou deja genyen youn nan de pati ki fè edikasyon yon pèp. Levasyon ayisyen-an pase trans men li rete dyanm kanmenm. Se sou konpa-l pou enstriksyon pran direksyon pou ansanm yo rive fè yon sèl bèl pye bwa ayisyen: yon mapou, yon flanbwayan, yon palmis oswa nenpòt ki lòt pyebwa ki ka ban-nou plis lonbraj lè solèy devlopman va klere toupatou.

-------------------------------------------

*Pawòl-sa-yo te pale nan Woumble Selebrasyon Jounen Entènasyonnal Kreyòl Sosyete Koukouy te ògànize nan Inivèsite Entènasyonnal Florid nan Miami, samdi 26 òktòb 1996.*

---

***Nan konba pou fòje yon nasyon ayisyen kap pwodi epi ki rich, konnen li ak ekri lang tout popilasyon-an pale se yon nesesite nasyonnal.***

---

# DIS PA NAN LANG AYISYEN-AN

avèk

Woje E. Saven

***Dis pa nan lang ayisyen-an*** se yon gramè espesyal ki kab ede pwofesè ki pale lang ayisyen-an anseye timoun ayisyen-yo nan lang manman-yo. Li respekte òtograf Depatman Edikasyon Nasyonnal-la ki pibliye depi 31 janvye 1980 dapre Lwa 28 septanm 1979. Li ka ede tou moun ki deja pale lang-lan e ki vle aprann ekri-l kòrèkteman.

Woje E. Saven ekri liv-sa-a yon jan senp pou pèmèt pi fò moun konprann ekriti lang ayisyen-an pi byen. Li ranje ladann anpil ransèyman sou òtograf ofisyèl ak gramè lang-lan li jwenn nan liv ak papye plizyè moun save nan lang ayisyen-an.

***Dis pa nan lang ayisyen-an*** ekri pou ayisyen ki vle konn lang li pale-a sou papye. Men tou li ka vin enterese-yo aprann pi plis sou istwa Ayiti ak sou tradisyon, kwayans ak fòlklò pèp-la. Petèt ya vin konprann pi byen kouman pou yo balanse souvni prenmyè abitan nan zile-a, eritaj divès pèp afriken-yo ak enpe nan tradisyon franse-yo.

Woje E. Saven se yon natif natal Ayiti ki pase pi fò lavi-l nan peyi manman-l. Depi 1989 lap sèvi kòm konsiltan pou edikasyon bileng nan lekòl piblik Brawad nan Florid, Etazini. Li sèvi tou kòm pwofesè levasyon ak lang ayisyen nan klas pou pwofesè timoun ayisyen-yo epitou pou lòt moun ki anplwaye ayisyen oswa ki travay avèk-yo.

Kòm tradiktè li ede nan tradiksyon twa diksyonnè mo ak pòtre ki pibliye nan lang angle ak kreyòl ayisyen. Li angaje nan tradiksyon papye pou lekòl-yo sèvi pou timoun ayisyen-yo ak pou manman ak papa-yo ki pa konn angle. Li fè tradiksyon tou pou plizyè òganizasyon nan Etazini.

**Woje E. Saven** se manm *Asosyasyon Nasyonnal pou Edikasyon Bileng* (NABE) ak *Asosyasyon Tradiktè Ameriken* (ATA).

***Dis pa nan lang ayisyen-an*** se youn nan twa liv Saven ekri sou lang ayisyen-an.




118 Main Street
Rochester, VT
05767

ISBN: 0-87047-112-0
Depo legal: Bibliyotèk Nasyonnal Ayiti: 97 - 04111
Kouvèti ak pajinasyon: Grafitek
Enprimri LENATAL